פרייז 25 ק.

פראָלעטאריער פון אלע לענדער, פאראייניקט זיך!

אָרגאַניזאַציאָנס-אָפּטייל פון צ. ק. קפּ(ב)ו

# ...ט
# אגיטאטער





## קעגן די רעליגיעזע יאָנטויוים
### (ראָשעשאָנע, יאָנקיפּער)

סעפּטיאַבער

№ 19 (34)

פּאַרטיי-פאַרלאַג
1933

# א י נ ה א ל ט



---


רעדאקטער—מ. דובראוויצקי
טעכנרעדאקטער—י. מילעשקע
קארעקטער—י. ליוושיצ.
אפגעגעבנ אינ דרוק VIII|28־1933

באשטעלונג 1966. טיראזש 5.000 גלאוולימבעל 949.

דרוקעריי א. ג. סטאליג.

# פאַרוואָס דאַרפ מענ פאַרבינדנ דעמ קאַמפ קעגנ רעליגיע מיט דער קאָנקרעטער פּראַקטיק פונ דער קלאַסנ־באַוועגונג?

די סאָציִאלע וואָרצלענ פונ רעליגיע אינ דער קאפיטאליסטישער געזעלשאפט זײַנענ, ווי דער כ׳ לענינ האָט געלערנט „די סאָציִאלע דערשלאָגנקײַט פונ די ארבעטנדיקע מאסנ, זייער זיכ־דוכטנדיקע פולע אומבאהאָלפנקײַט קעגנ די בלינדע קויכעס פונ קאפיטאליזמ, וואָס פארשאפנ די פּאָשעטע ארבעטנדיקע יעדנ טאָג אונ יעדער שאָ טויזנט מאָל מער שרעקלעכסטע לײַדנ אונ ווילדסטע יעסורימ איידער קאָלערליי אויסערגעוויינלעכע געשעענישנ, ווי מילכאָמעס, ערדציטערנישנ א.א.וו., אָט ווו עס ליגט דער הײַנטיקער טיפסטער וואָרצל פונ רעליגיע”.

די סאָציִאלע דערשלאָגנקײַט אונ אומבאהאָלפנקײַט זײַנענ די טיפסטע וואָרצלענ פונ רעליגיע אינ די קאפיטאליסטישע לענדער. אינ סאָוועטנפארבאנד פילנ זיכ ניט די ארבעטנדיקע מאסנ דערשלאָגנ אונ אומבאהאָלפנ. די סאָציִאלע וואָרצלענ פונ רעליגיע אינ סאָוועטנפארבאנד זײַנענ


בלאָקנאָט פונ אגיטאטער נומ. 19 (34).

די פארבליבענע רעשטלעכ פונ די עקספּלואַטאַטאָרישע קלאסנ און די גרויסע קראפט פונ טראדיציע, ווײַל דער מארקסיזמ לערנט, אז דער מענטשלעכער באוווסטזײַנ שטייט אָפּ אינ זײַנ אנטוויקלונג פונ די פּראָדוקציאָנס־באציִונגענ.

און ווײַל די וואָרצלענ פונ רעליגיע זײַנענ סאָציאַלע, קלאסנ־וואָרצלענ, דעריבער האָט דער כ׳ לענינ באזונדערס אונטערגעשטראָכנ:

„דעמ קאמפ קעגנ רעליגיע טאָר מענ ניט באגרענעצנ מיט אבסטראקט־אידעאָלאָגישע דראָשעס, דעמדאָזיקנ קאמפ דארפ מע פארבינדנ מיט דער קאָנקרעטער פּראקטיק פונ דער קלאסנ־באוועגונג, וואָס איז געווענדעט אפ אָפּצושאפנ די סאָציאַלע וואָרצלענ פונ דער רעליגיע“.

די פּראקטיק פונ רעוואָלוציאָנערנ קלאסנ־קאמפ, וואָס שטיצט זיכ אפ דער רעוואָלוציאָנערער טעאָריע פונ מארקס־לענינ־סטאלינ, איז די שארפסטע געווער קעגנ דער רעליגיעזער פינצטערניש.

די רעליגיע לערנט, אז דער מענטש איז קליינ און נישטיק און אז דער שיקזאל פונ יעדער מענטשנ הענגט אָפּ פונ גאָטס ווילנ. אינ די „שרעקלעכע טעג“ דארפ דער ייִד ציטערנ ווי א פיש אינ וואסער און ווארטנ אפנ אורטייל, וואָס גאָט וועט אימ ארויסטראָגנ אינ דעמ פּאָרכטיקנ טאָג — אינ יאָנקיפּער. אינ דעמ ערשטנ טאָג פונ יאָר — ראָשעשאָנע — ווערט דער מענטש געמישפּעט און יאָנקיפּער ווערט געכאסמעט דער גזאר־דינ: ווער צומ שווערד און ווער צומ נאטירלעכנ טויט! ווער צומ הונגער און ווער צו א זאטנ לעבנ!

די טוירע דינט אַפּ אזא אופן אין די אינטערעסן פון די הערשנדיקע קלאסן, ווײַל זי באַהאַלט פון די ארבעטנדיקע די ווירקלעכע סיבעס פון זייער ביטערן שיקזאַל אין דער קאַפּיטאַליסטישער אָרדענונג.

אָט טרעט איצט אַרײַן די קאַפּיטאַליסטישע וועלט אין פינפטן יאָר פון קריזיס. די לײַדן און דער פּײַן פון דער ארבעטנדיקער מאַסע אין די קאַפּיטאַליסטישע לענדער האָבן דערגרייכט די העכסטע מאָס. די רײַכסטע קאַפּיטאַליסטישע לאַנד אין דער וועלט—די פאַראייניקטע שטאַטן—ציילט אָן 17 מיליאָן אַרבעטלאָזע! דער פאַרנעם פון דער אינדוסטריעלער־פּראָדוקציע איז אין דעם דאָזיקן לאַנד געפאַלן ביז 84 פּראָצ. פון דעם פאַרמילכאָמע־ניוואָ; די אַמעריקאַנער פערמערס ווערן פאַרטריבן פון דעם באָדן, וואָס זיי האָבן באַארבעט מיט זייער שוויס און בלוט, זייער גוטס ווערט פאַרקויפט דורך זייערע קרעדיטאָרן. מע האָט זיך שוין אפילו דערטראַכט צו דעם, קעדיי צו ראַטעווען דעם קאַפּיטאַליזם, אַז מע גיט פּרעמיעס יענע, וואָס פאַרקלענערן דעם פאַרזייִשעטעך. ניט בעסער איז די לאַגע אין די אַנדערע קאַפּיטאַליסטישע לענדער: דער קאַפּיטאַליזם גייט איבער צו אָפענע מעטאָדן פון פאַשיסטישער דיקטאַטור. עס קומט פאָר אַן איבערגאַנג צו אַ נײַעם טור פון גרויסע צוזאַמענשטויסן צווישן קלאַסן און מעלוכעס, צו אַ נײַעם טור פון רעוואָליוציעס און מילכאָמעס. דער איבערגאַנג צו פאַשיסטישע מעטאָדן פון רעגירן איז דער בעסטער באַווײַז וועגן דעם טיפן קריזיס פון דער גאַנצער קאַפּיטאַליסטישער סיסטעם. די

קאפּיטאַליסטישע וועלט פּיזועט אַרײַן אין אַ נײַעם וועלט־קריג.

דער 12־טער פּלענום פון קאָמינטערן האָט אָנגעוויזן:

„אין דײַטשלאַנד איז אַן אויסערגעוויינטלעכע פאַר־שאַרפונג פון די קלאַסן־אַנטאַגאָניזמען: פון איין זייט דער וווּקס פון פאַשיזם, פון דער אַנדערער — דער וווּקס פון רעוואָלוציאָנערן מאַסן־קאַמף, דער פאַרשנעלערטער אָנוווּקס פון די פאָרבאַדינגונגען פאַר אַ רעוואָלוציאָנערן קריזיס".

פון שרעק פאַר דער אָנוואַקסנדיקער רעוואָלוציאָנערער כוואַליע, האָט דער פינאַנץ־קאַפּיטאַל בײַ דער מיטהילף פון די דײַטשישע סאָציאַל־פאַשיסטן איבערגעגעבן אין דײַטש־לאַנד די מאַכט דעם אָפענעם פאַשיזם. אין דײַטשלאַנד ווילדעוועט דער טעראָר קעגן דער רעוואָלוציאָנערער אַרבעטערשאַפט. צענדליקער טויזנטער אַרבעטער און אין דער ערשטער ריי קאָמוניסטן, זײַנען פאַרשפּאַרט אין די קאָנצענטראַציע־לאַגערן, וווּ זיי ווערן געפּײַניקט אויפן סאַמע ברוטאַלסטן אופן. פאַר דעם קלענסטן פּרוּוו צו אַנטקעגנ־שטעלן זיך דעם פאַשיזם ווערט מען געקעפּט, דערמאָרדעט.

דער רוימישער פּויפּסט האָט געשטעלט צום דינסט פון היטלערן דעם גאַנצן קאַטוילישן קלער. די רעליגיע טרעט אָפן אַרויס אַלס פאַרבינדעטע פון דעם ווילדן היטלערישן פאַשיזם. דעם ערשטן שריט, וואָס דער פאַשיזם אין דײַטשלאַנד האָט געמאַכט אַלס אָנזאָג פון פאַרשאַרפטן קאַמף קעגן קאָמוניזם, איז געווען דאָס פאַרווערן דעם

דײַטשישן רעוואָליוציאָנערן פרײַ־דענקער־פארבאנד. אידעאָ־לאָגיש שטיצט זיך דער פאשיזם אפ דער נאציאָנאליסטישער אגיטאציע און אפ דער רעליגיע.

נאָך אין 1913 י. האָט לענין געשריבן:

„אין דער ציוויליזירטער אײראָפּע מיט איר גלענצנדיקער און אנטוויקלטער טעכניק, מיט איר רײַכער אלזײַטיקער קולטור און קאָנסטיטוציע, איז אָנגעקומען אזא היסטאָרישער מאָמענט, ווען די הערשנדיקע בורזשואזיע פון שרעק פאר דעם וואקסנדיקן און זיך באפעסטיקנדיקן פּראָלעטאריאט שטיצט דאָס אלץ אָפּגעשטאנענעס, אָפּשטארבנדיקעס, מיטל־אלטערלעכעס. די אָפּלעבנדיקע בורזשואזיע פאראייניקט זיך מיט אלע אָפּגעלעבטע און נאָך אָפּלעבנ־דיקע קרעפטן, כדי אײַנצוהיטן די זיך־וואקלדיקע לוין־קנעכטשאפט".

אין דײַטשלאנד ווערן טאקע אָנגעצונדן שײַטער־הויפנס, אפ וועלכע עס ווערן פארברענט אלע ווערק פון פּראָגרע־סיווע שרײַבער, ס'ווערט געטריבן א ריינע מיטלעלטערלעכע אנטיסעמיטישע אגיטאציע און עס ווערט ארויסגערוקט די טעאָריע, אז אפ דער וועלט עקזיסטירט נאָר איין איידעלע ראסע און דאָס איז די ארישע, צו וועלכע עס געהערן די דײַטשן. דער צעשראָקענער קליינבירגער, דער אָפּגע־שטאנענער ארבעטער, דער אין כוואס פארזונקענער פויער פאלן אונטער דער ווירקונג פון דער פאשיסטיש־נאציאָנאליסטישער אגיטאציע. כדי צו פארהאלטן דעם

אָנוואקסנדיקנ רעוואָליוציאָנערנ צאָרנ פונ די מאסנ, אפּע־
לירט די בורזשואזיע צומ מיטלאלטער, צומ מענטשנ־האס,
צו דער רעליגיע, צומ ווילדנ נאציאָנאליזמ. אָט פארוואָס דער
קאמפּ קעגנ רעליגיע באקומט אינ דער עפּאָכע פונ פוילנדיקנ
קאפּיטאליזמ, פונ אימפּעריאליזמ א באזונדער באדײַטונג.

אינ דער צײַט, ווענ דער קאפּיטאליזמ קײַקלט זיכ בארג
אראָפּ, קומט פאָר א פארקערטער פּראָצעס אינ דער לאנד
פונ פּראָלעטארישער דיקטאטור.

די אויספילונג פונ דעמ ערשטנ פינפיאָר אינ פיר יאָר,
די גרויסע דערפאָלגנ פונ ערשטנ יאָר פונ צווייטנ פינפיאָר
האָבנ דערוויזנ, אז ניט גאָט באשטימט דעמ שיקזאל פונ
מענטשנ, אונ אז די רעליגיע איז נאָר א מיטל אפּ צו
מאכנ אונטערטעניק די ארבעטנדיקע מאסנ אונ פארטונקלענ
זייער קלאסנ־באוווסטזײַנ. דער ערשטער פינפיאָר האָט דער־
וויזנ די גרויסע שעפערישע קרעפטנ פונ דער פּראָלעטא־
רישער דיקטאטור. „די געשיכטע האָט באוויזנ, אז די
אינטערנאציאָנאלע באדײַטונג פונ פינפיאָר לאָזט זיכ ניט
אויסמעסטנ. די געשיכטע האָט באוויזנ, אז דער פינפיאָר,
איז ניט קיינ פּריוואטע זאכ פונ סאָוועטנפארבאנד, נאָר
די זאכ פונ גאנצנ אינטערנאציאָנאלנ פּראָלעטאריאט". דער
כ' סטאלינ, דער געניאלער מיטקעמפער פונ לענינענ, דער
גרויסער פירער פונ אינטערנאציאָנאלנ פּראָלעטאריאט, האָט
געשטעלט פארנ סאָוועטישנ פּראָלעטאריאט די אויפגאבע:

„אינ סאמע קירצסטנ טערמינ ליקווידירנ די אָפּגעשטא־
נענקײַט אונ אנטוויקלענ עמעסע באָלשעוויסטישע טעמפּנ
אינ אויפבויענ די סאָציאליסטישע ווירטשאפט".

דיראָויקע דירעקטיוו איז אויסגעפילט געוואָרן. אין דער שפיץ מיטן כ׳ סטאלין האָט די קאָמוניסטישע פארטיי מאָביליזירט דעם ענטוזיאַזם פון די מאסן און האָט אויסגעפילט דעם פינפיאָר אין פיר יאָר. פאר דעם פינפיאָר האָט זיך דער סאָוועטנפארבאנד באוואָפנט מיט דער נײַסטער טעכניק און פארענדיקט דאָס אויסבויען דעם סאָציאַליסטישן פונדאמענט. עס איז געשאפן געוואָרן א פעסטע סאָציאַליסטישע באזע אין שטאָט און אין דאָרף, און אין פראָצעס פון פארשארפטן קלאסן־קאמף זײַנען צעגראָמירט געוואָרן סײַ אין שטאָט און סײַ אין דאָרף די עקספּלואַטאטארישע קלאסן און עס איז געשאפן געוואָרן דער מאַטעריעלער פונדאמענט, וואָס זיכערט די ענדגילטיקע ליקווידאציע פון די רעשטלעך פון קאפיטאליזם און פון קלאסן בכלל. דער סאָוועטנפארבאנד ווייס ניט פון אַרבעטלאָזיקײַט, און האָט זיך דערשלאָגן, אז אדאנק די קאָלווירטן איז די אָרעמקײַט דערהייבן געוואָרן ביז דעם צושטאנד פון א מיטעלן פויער.

אין 1928 י. איז די פארהעלטעניש פון דער פראָדוקציע פון דער אינדוסטריע צו דער פראָדוקציע פון דער דאָרפווירטשאפט געווען 48 פראָצ., אין 1932 י. האָט זי שוין דערגרייכט 70 פראָצ. דערבײַ האָט די פראָדוקציע פון דער שווער־אינדוסטריע באטראָפן 53 פראָצענט פון דער גאנצער אינדוסטריעלער פראָדוקציע.

העכער 62 פראָצ. פון די פויערשע ווירטשאפטן זײַנען קאָלעקטיוויזירט. די קאָלווירטן פארנעמען 70 פראָצענט פון גאנצן פארזיי־שעטעך. מיט דעם איז אונטערגעפירט

געוואָרן א פעסטע באזע אונטער דער סאָציִאַליסטישער ערד־ארבעט. עס זײַנען אָרגאניזירט געוואָרן 2446 מ.ט.ס. צום ענדע פון פינפיאָר האָט די לאנדווירטשאפט פארמאָגט 150 טויזנט טראקטערן, פון וועלכע 102 טויזנט זײַנען אויסגעארבעט געוואָרן אפ די סאָוועטישע זאוואָדן. דער סאָוועטנפארבאנד פארנעמט איצט דעם ערשטן אָרט אין דער וועלט אפן געביט פון דער פראָדוקציע פון טראק־טערן, לאנדווירטשאפטלעכע מאשינעס און פון טאָרף; דעם ערשטן אָרט אין אייראָפּע, אין מאשינבויונג, אין דער פראָדוקציע פון טשוהון און נאפט; לויט דער אויסארבע־טונג פון עלעקטרע־ענערגיע פארנעמט דער סאָוועטנפאר־באנד דעם דריטן אָרט אין דער וועלט; אין דער קוילן־פראָדוקציע און אין דער כעמישער אינדוסטריע—דעם פערטן אָרט אין דער וועלט. פארן ערשטן פינפיאָר זײַנען אויסגעבויט געוואָרן 1500 נײַע פאבריקן און זאוואָדן. עס האָבן זיך ארײַנגעגאָסן אין דער אינדוסטריע נײַע 3 מיליאָן ארבעטער. דער מעכטיקער אופשטײַג ווערט פאָרגעזעצט מיט גרויס דערפאָלג אויך אין 1933 יאָר: אין דער פרי־לינג־פארזיי־קאמפאניע האָט דער פארזיי־שעטעך דערגרייכט 22 350 טויזנט הא אָנשטאָט 14 847 טויזנט הא אין 1932 י. עס איז פארענדיקט געוואָרן די אויסבויונג פונעם בעלאָ־מאָרער גראנדיעזן קאנאל, וואָס פארײַניקט דעם ווײַסן יאם מיטן באלטישן, ס׳איז געלאָזן געוואָרן אין גאנג דער טשעליאבינסקער טראקטער־גיגאנט.

דידאָזיקע אלע דערפאָלגן זײַנען דערגרייכט געוואָרן לויט א *פאָרויסבאשטימטן פלאן* אין פראָצעס פון

פארשארפטן קלאסן־קאמף, אין קאמף קעגן קאָנטררעוואָ־ליוציאָנערן טראָצקיזם און רעכטן אָפנייג. דידאָזיקע דער־פאָלגן פון סאָציאַליזם אין דעם סאָוועטנלאנד זיינען דער בעסטער באווייז, אז די רעליגיע איז נאָר א ווערקצייג אין די הענט פון די עקספּלואטאטערישע קלאסן, קעדיי צו פארקנעכטן די ארבעטנדיקע. דער פּינפּיאָר האָט דערוויזן, אז דער שיקזאל פון די מענטשן הענגט ניט אָפּ פון גאָט.

# אין וואָס באשטייט די נייע טאקטיק פון קלאסן־סוינע?

אין צווייטן פינפיאָר שטייט פארן סאָוועטישן ארבעטער־קלאס די אויפגאבע ענדגילטיק צו ליקווידירן די קאפּיטא־ליסטישע קלאסן און פארניכטן די סיבעס, וואָס געבוירן קלאסן־אונטערשיידן און עקספּלואטאציע, בייקומען די איי־בערבלייבענישן פון קאפּיטאליזם אין דער עקאָנאָמיק און באוווסטזיין פון די מענטשן און פארוואנדלען די גאנצע ארבעטנדיקע באפעלקערונג פון לאנד אין באוווסטזיניקע און אקטיווע בויער פון דער אָנקלאסאָווער סאָציאַליסטי־שער געזעלשאפט.

אין דעם צווייטן פינפיאָר דארף דער פאטאָס פון בויען דערגאנצט ווערן מיטן פאטאָס פון באהערשן די נייע זאוואָדן און די נייע טעכניק. עס דארף געהעכערט ווערן די ארבעט־פּראָדוקטיווקייט און פארקירצט ווערן דער קערן־קאָסט. אויב אין ערשטן פינפיאָר איז ליקווידירט געוואָרן

די ארבעטלאָזיקייט און די מאַסע פּויערישע אָרעמקייט איז אריינגעצויגן געוואָרן אין די קאָלווירטן, שטייט אין צווייטן פינפיאָר די אויפגאַבע צו דערשלאָגן זיך א ראַדיקאַלע פאַר־בעסערונג פון דער מאטעריעלער לאגע פון די ארבעטנדיקע און צו פארוואנדלען די קאָלווירטניקעס אין פארמעג־לעכע.

די רעליגיע לערנט אונטערטעניקייט און קנעכטשאַפט, און דער קאָמוניזם רופט צו באהערשן די נייסטע טעכניק. די רעליגיע לערנט, אז אָרעמקייט און רייכקייט איז א גאָט־זאַך און די קאָמוניסטישע פארטיי קעמפט פאר דער פאר־וואנדלונג פון אלע קאָלווירטניקעס אין פארמעגלעכע. דער אנטירעליגיעזער ארבעטנדיקער דארף זיך דעריבער מיט א באַזונדער אקשאָנעס שלאָגן פאר דער ארבעט־דיסציפּלין, דארף זיך געפינען אין אוואַנגארד פון קאַמף פאר בא־הערשן די טעכניק, פאר אויספילן די פּלענער פון הארבסט־פארזיי, פאר א גוטער קוואַליטעט פון אראָפּנעמען די טווע, פון דרעשן, יעטן א.א.וו. דער אנטירעליגיעזער אקטיוויסט דארף פירן א קאַמף פאר אויספילן צו דער צייט אלע פארפליכטונגען פון קאָלווירט אין זין פון צושטעלן טווע, דער פּראָלעטארישער מלוכה, פאר שלאָגלערישע, סאָציאַליסטישע ארבעט־טעמפּן. דיזאָזיקע אלע אויפגאַבעס קענען רעאַליזירט ווערן נאָר אויפן וועג פון דעמאַסקירן און פארניכטן די רעשטלעך פון די קאַפּיטאַליסטישע קלאַסן.

דער כ"ס סטאלין האָט אונדז געוואָרנט קעגן דער קאָנטער־רעוואָלוציאָנערער טעאָריע וועגן דער אויסלעשונג פון קלאַסנקאַמף און קעגן דאָס אָפּשוואַכן די מלוכישע מאַכט

אין צווייטן פינפיאָר. דער כ׳ סטאַלין האָט באַזונדערס אונטערגעשטראָכן:

„דאָס פאַרניכטן די קלאַסן קאָן דערגרייכט ווערן ניט אויפן וועג פון דער אויסלעשונג פון קלאַסנ־קאַמף, נאָר דורך דעם פאַרשטאַרקטן קאַמף. דאָס אָפּשטאַרבן פון דער מעלוכע וועט קומען ניט דורך אָפּשוואַכן די מעלוכע־מאַכט, נאָר דורך מאַקסימאַלער פאַרשטאַרקונג, וואָס איז נייטיק, קעדיי צו דערשלאָגן די רעשטלעך פון די אָפּשטאַרבנדיקע קלאַסן און אָרגאַניזירן דעם שוץ קעגן דער קאַפּיטאַליסטי־שער אַרומרינגלונג, וואָס איז נאָך ווײַט ניט פאַר־ניכטעט און וואָס וועט נאָך ניט אַזוי גיך פאַר־ניכטעט ווערן“.

די אַרבעטנדיקע פון סאָוועטנפאַרבאַנד דאַרפן זײַן באַזונ־דערס וואַכזאַם, זיי טאָרן אויף איין ווײַלע ניט פאַרגעסן וועגן דער קאַפּיטאַליסטישער אַרומרינגלונג, וואָס גרייט זיך צו אַן אינטערווענץ, און וועגן די לעצטע רעשטן פון די עקספּלואַטאַטאָרישע קלאַסן, וואָס זוכן נעמען נעקאָמע אויפן וועג פון שעדיקערײַ, גנייווע און גזילע.

מיר טאָרן אויף איין ווײַלע ניט פאַרגעסן די ווערטער פון כ׳ סטאַלין וועגן דער נײַער טאַקטיק פון דעם קלאַסנ־שונא. עס איז ריכטיק, אַז אין דער צײַט פון ערשטן פינפיאָר זײַנען די עקספּלואַטאַטאָרישע קלאַסן אַרויסגעשטופּט געוואָרן פון זייערע פּאָזיציעס. מען דאַרף אָבער געדענ־קען, אַז די אַלע געוועזענע מענטשן:

„די אינדוסטריִעלער און זייערע מעשאָרסים, די
הענדלער און זייערע נאָכטענצער, די געוועזענע
אדל־לײַט און גאלאָכים, די באלעבופים און זייערע
אונטערלעקער, די געוועזענע ווײַסע אָפיצערן און
אוראדניקעס, די געוועזענע פּאָליציִאנטן און זשאנ־
דארמען, אלע מינים בורזשואזע אינטעליגענטן פון
שאָוויניסטישן שניט און אלע איבעריקע אנטיסאָוועט־
טישע עלעמענטן, ארויסגעשטויסענע פון זייער קא־
לייע, האָבן זיך צעשפּרייט איבערן אויבערפלאך פון
גאנצן פ.סס.ר. דידאָזיקע געוועזענע מענטשן האָבן
זיך פאנאנדערגעפויזעט איבער אונדזערע זאוואָדן
און פאבריקן, איבער אונדזערע אנשטאלטן און האנדל־
אָרגאניזאציעס, איבער די אונטערנעמונגען פון אײַזנ־
באן און וואסער־טראנספּאָרט און דערהויפּט איבער
די קאָלווירטן און ראטווירטן. זיי האָבן זיך פאנאנ־
דער געפּויזעט און האָבן זיך אויסבאהאלטן דאָרט און
ארופגעשלעפּט אף זיך די מאסקע פון „ארבעטער"
און פון פּויערים, דערבײַ איז נאָך ווער פון זיי
דורכגעקראָכן אפילע אין דער פּארטיי. די טאקטיק
פון סוינע באשטייט איצט אין פארמאסקירן זיך און
אין שטארק באהאלטן זיך; פון דירעקטער אטאקע
איז ער איבערגעגאנגען צו דער טאקטיק פון שטי־
לער סאפּע. דער קלאסן־סוינע געפינט זיך אין די
קאָלווירטן, אין פאבריק און אין געוויסע פאלן אויך
אין דער פּארטיי. דער קלאסן־סוינע באהאלט זיך
אונטער דער פאלש־נאציִאָנאלער פּאָן און די איצ־

טיקע אנטיסאָוועטישע עלעמענטן אין דאָרף „דאָס זײַנען מערסטנטייל מענטשן „שטילע“, „זיסינקע“, קימאט „הייליקע“ (פון דעם כ׳ סטאלינס אדויסטרע־טונג אפן יאנוואר־פלענום).

די נײַע טאקטיק פאָדערט דעריבער א באזונדער קלאסנ־וואכזאמקײַט. דער קלאסנ־סוינע האָט זיך פארשטעלט פאר א „פרײַנט“ און אגיטירט פארשטעלטערהייט קעגן פרילינג־פארזיי, קעגן צושטעלן צו דער צײַט דער מעלוכע די טוווע. ער פארשטעלט זיך פאר א שלאָגלער און אָרגאני־זירט מאסנ־גנייוועס און גזיילעס פון מעלוכישן פארמעגן, פון קאָאָפעראטיווע פארמעגן, פון קאָלווירטישן אייגנטום. ער קריכט ארײַן אין דער פארטיי און פירט דורך טראָצ־קיסטישע קאָנטראבאנדע, אידעאליזירט דעם „בונד“ (ריוו־לין, טשערניאווסקי).

עס געפינען זיך אזעלכע, וואָס האלטן, אז אפ דעם איצטיקן עטאפ איז שוין ניט נייטיק קיין אנטירעליגיעזע פראָפאגאנדע, ניט נייטיק קיין קאמפ קעגן ציִאָניזם, קעגן „בונד“.

וואָס זאָגן אָבער פאקטן?

אין קאָלווירט „בליונג“, קלימאָוויטשער ראַיאָן, האָט גע־בליט און געווילדעוועט דער קלאסנ־סוינע. דער פאָרזיצער פון קאָלווירט ענטין, א געוועזענער שויכעט, וואָס נאָך א האָר האָט ער געשוואָרן בא זײַן ייִדישקײַט. צווישן די איבעריקע מיטגלידער פון קאָלווירט האָבן זיך געפונען געוועזענע הענדלער, וועלכע האָבן פריִער אונטער־

געהאנדלט מיט כאזער־האָר אונ קעלבלעכ. דאָס קאָל־
ווירטישע אייגנטומ האָט מענ ארײַנגעפירט צו די מיט־
גלידער אינ שפּײַכלער. ווײַל, ווער ווייס דאָס ניט, אז
ייִדנ זײַנענ „ערלעכע" לײַט, אלע אָנ אויסנאמ, באזונ־
דערס די פרומע? דער שויכעט ענטינ, א „שטילינקער",
א „זיסינקער", האָט דערקלערט, וועגנדיק אונ מעסטנדיק
יעדער וואָרט: „איר פארשטייט, מיר זײַנענ ייִדנ. אײַנגע־
לעבט זיכ ווי עס איז, ווילנ מיר עס זאָלנ זײַנ קויקעדעמ
(ווי פריִער). בא זיי (דאָס מיינט ער בא די ווײַסרוסישע
קאָלווירטנ), אז מע גאנוועט אביסל שטרוי, איז ווייניקער
פונ א צענדליק גיט מענ ניט. מיר מאכנ עס ייִדישלעכ.
האָסטו באגאנגענ אנ „אוולע", עפּעס גענומענ ניט מיט
א קיוונ, מאכנ מיר א פארזאמלונג, ריידנ זיכ דורכ, דער
גאנעוו קומט אָפּ מיט ביזיוינעס אונ פארטיק".

אינ דער נעוועלער בערשטער־פאבריק, ווי עס שרײַבט
דער קאָרעספּאָנדענט פונ „אפּיקוירעס", זײַנענ פאראנ
ארבעטער, בא וועלכע שאבעס איז א „הייליקער טאָג".
אינ שטאָט עקזיסטירנ נאָכ איצט כאדאָרימ, מע באגעגנט
אָפּט קינדער מיט געקרײַזלטע פייעלעכ. פאראנ קינדער
פונ שול־עלטער, וואָס באזוכנ סײַ די שול אונ סײַ דעמ
כיידער.

אינעמ שטעטל אושאטש האָט עקזיסטירט א קוסטאר־
ארטעל, וואָס איז געווענ א נעסט פונ קלעריקאליזמ, אזויווי
בא די קלעריקאלנ איז נאָר פריוואט־אייגנטומ א הייליקײַט,
אונ בא דער „מעלוכע", באזונדערס דער סאָוועטישער, האָט
גאָט אליינ געהייסנ גאנווענענ, האָבנ די אושאטשער פרו־

אַקלס פאנאנדערגעלייגט אונ באגאנוועט דעמ ארטעל. אינ דערזעלביקער שטעטל האָט א לאנגע צײַט עקזיסטירט א כיידער, וועלכנ עס האָט באזוכט א גרויסער טייל פונ די שילער, פונ דער אָרטיקער סאָוועטישער יידישער שול. קיינער האָט עס ניט געזענ אונ ניט באמערקט, אונ ווענ ניט די אָרטיקע פיאָנערנ, וואָלט אושאטש ביז הײַנט געהאט א כיידער.

אינ דער מאָלעווער 13־טער שול האָט א לאנגע צײַט געבאלעבאטעוועט דער געוועזענער ראבינער פאניטש, וואָס האָט זיכ אויסגעצייכנט מיט שלאָגנ קינדער, אלס „שטראָפ" האָט מענ דעמדאָזיקנ „העלד" איבערגעוואָרפנ אינ דער סעלעצער שול פאר קאָלווירטישער יוגנט אונ ער האָט דאָרטנ ערשט געפונענ דעמ ריכטיקנ אָרט. ער האָט בא זיכ געקלערט, אז 10 וויאָרסט פונ מאָלעוו מעג מענ שוינ ריידנ אביסעלע העכער, אונ ער האָט מיט די קינדער געפירט שמועסנ קעגנ קאָלעקטיוויזאציע.

דעמ 10־טנ מארט ד. י., אפ א באראטונג אינ קלימאָ־וויטש, זײַנענ אופגעדעקט געוואָרנ העסלעכע פאקטנ פונ יידישנ שאָוויניזמ. דער פאָרזיצער פונ קאָלווירט „ענערגיע" האָט אפ דער באראטונג פארטיידיקט די מיינונג, אז „יידנ קענענ ניט ארבעטנ מיט ווײַסרוסנ, די יידישע קאָלווירט־ניקעס לאָזנ אראָפ די הענט, אויב ווײַסרוסנ זײַנענ פאראנ אינ קאָלווירט. בא יידנ איז ריינ, בא די ווײַסרוסנ זײַנענ אינ שטוב כאזיירימלעכ".

מע וואָלט געקענט דידאָזיקע פאקטנ פארמערנ: שטיל זײַנענ די טריט פונ א ראָוו, זיס זײַנענ די רייד פונ

א שוכטעט; און ווייל בעטן אויס די קליי־קוידעש. אין דער פינצטערניש פארשפרייטן זיי קלאנגען, באהאלטע־נערהייט אגיטירן זיי קעגן דער דערנעענטערונג פון די פראָלעטאריער און האלב־פראָלעטאריער פון אלע פעלקער. אין די באָטעמעדראָשים באהאלט מען גנייווע. מען שרייבט בריוו אין אויסלאנד, ווו מע פארמאסערט די סאָוועטנמאכט און אין די מאגידישע דראָשעס ווארפט מען אריין פאר־שטעלטע ווערטלעך קעגן די באָלשעוויקעס.

# וויאזוי די יידישע קלעריקאלן גרייטן זיך צו אן אינטערווענץ.

די קאפיטאליסטישע וועלט פויזעט אריין אין א נייער וועלט־מילכאָמע. דער יאפאָנישער אימפעריאליזם פארכאפט אנצע פראָווינצן פון כינע. עס שלאָגן זיך אין דאָרעם־אמעריקע צווישן זיך די צוויי קליינע מעלוכעלעך—באָליוויע און פאראגוויי. הינטער זייערע פלייצעס שטייען די פארייניקטע שטאטן און דער ענגלישער אימפעריאליזם. די צאָל פארווונדעטע אין דערדאָזיקער „קליינער" מילכאָמע דער־גרייכט 52 000 מאן און די צאָל דערמאָרדעטע—28 000. עס קומען פאָר צוזאמענשטויסן צווישן עסטרייכישן פא־שיזם און די דייטשישע פאשיסטן, און דידאָזיקע צוזאמענ־שטויסן קענען יעדער ווייַלע זיך פארוואנדלען אין א נייער וועלט־מילכאָמע. די סאָציאל־פאשיסטן און די קלעריקאלן זיצן ניט מיט ליידיקע הענט און העלפן צוגרייטן אן אינ־טערווענץ קעגן פ.ס.ס.ר., א נייע וועלט־מילכאָמע. די

אימפעריִאַליסטן און די סאָציִאַל־פאַשיסטן שטרעבן דערצו, אַז פריִער, איידער די אימפעריִאַליסטישע מעלוכעס וועלן צוטרעטן צו א נײַער איבערטיילונג פון דער וועלט, זאָל פאַרקומען די אינטערווענץ קעגן סאָוועטנפאַרבאַנד. זייער כאַראַקטעריסטיש אין דערדאָזיקער הינזיכט איז די טאַקטיק פון די ייִדישע קלעריקאַלן, פון די ציִעניסטן און פון די ייִדישע סאָציִאַל־פאַשיסטן, וואָס איז געווענדט אין דער ערשטער ריי קעגן סאָוועטנפאַרבאַנד. די לעגענדע וועגן „דער אַלוועלטלעכער ייִדישער נאַציע" ווערט צערונען, ווען מיר זעען, ווי די פּויליִשע סאָציִאַל־פאַשיסטן, ייִדישע און ניט־ייִדישע, טאַנצן נאָך דעם פּוילישן פאַשיזם, ווי די אַמעריקאַנער סאָציִאַל־פאַשיסטן און קלעריקאַלן, ייִדן און ניט־ייִדן, שלעפּן זיך נאָך נאָך דעם נײַעם מאָשיִעך— רוזוועלטן.

וועלנדיק פּסיכאָלאָגיש צוגרייטן די נײַע וועלט־מילכאָמע, פאַרגיפטן די קאַפּיטאַליסטישע מעלוכעס דעם באַוווּסטזײַן פון די ברייטע מאַסן מיטן נאַציִאָנאַליסטישן טשאַד. די דײַטשישע נאַציִאָנאַל־סאָציִאַליסטן האָבן אַרײַנגעטראָגן אין זייער פּראָגראַם דעם אַריער־פּאַראַגראַף און האָבן דער־קלערט די ייִדן, די סלאַוויאַנער, די מאָנגאָלן, די נעגערס אַלס נידעריקערע ראַסן. עס דערגייט ביז לעכערלעכקײַט. מע קוקט אַרײַן אין דער באָבעס ייִכעס, און דער ווערטל „מײַן באָבעס דײַגע" קלינגט איצט איראָניש אין דײַטש־לאַנד, ווײַל ווער עס האָט א ייִדישע באָבע, ווערט אויך פאַרעכנט פאַר א ייִד. די ייִדישע בורזשואַזיע פון פּוילן, פראַנקרײַך, אונטערגעטריבן פון די אויסערלעכע מיני־

סטעריומס פונ זייערע לענדער, זײַנענ געװענ די איניציאַ־
טערנ פונ א באָיקאָט־אגיטאציע קעגנ דײַטשלאנד. פאר־
קערט, די ייִדישע גרויס־בורזשואזיע פונ ענגלאנד אונ די
פארייניקטע שטאטנ האָבנ זיך באצויגנ פאסיװ צום באָיקאָט.
דאָס האָט ניט געשטערט דער אמעריקאנער ייִדישער בור־
זשואזיע אויסצונוצנ דעמ היטלער־רעזשימ פאר א שטאר־
קער נאציאָנאליסטישער אגיטאציע אונ טיילװײַז פאר
א באָיקאָט־פּראזועלאָגיע, װאָס האָט שטארק איבערגעיאָגט
די פאקטישע באָיקאָט־אקציע. דערבײַ איז אָבער אינטערע־
סאנט אָט װאָס: די ייִדישע נאציאָנאליסטישע קרײַזנ האָבנ
באזונדערס אונטערגעשטראָכנ, אז זיי פירנ א קאמפ
ניט קעגנ פאשיזמ פונ היטלערנ, נאָר קעגנ
זײַנ אנטיסעמיטיזמ. באזונדערס קלאסיש האָט דאָס
אונטערגעשטראָכנ דער פאלעסטינער אָרגאנ פונ די רעװי־
זיאָניסטנ־ציִעניסטנ „כאָזיס האָאָמ“ (איבערגעזעצט אפ
ייִדיש—„פעלקישער באאָבאכטער“). אָט טאקע דערזעלבער
נאָמענ, װי פונ דעמ היטלערישנ הויפּט־אָרגאנ אינ דײַטש־
לאנד. אינ אנ ארטיקל אינ „כאָזיס האָאָמ“ איז געװענ
בוכשטעבלעך געשריבנ: „מיר טאָרנ צוליבנ אנטיסעמיטישנ
שאָלעכצ ניט ארויסװארפנ דעמ אנטי־מארקסיסטישנ קערנדל
פונ היטלעריזמ“.

דיירנדיק װעגנ דער לאגע פונ די ייִדנ, האָט דער גע־
װעזענער פּרעזידענט פונ דער ציִעניסטישער אָרגאניזאציע
באזונדערס אונטערגעשטראָכנ, אז אינ סאָװעטנפארבאנד
„גייט דאָס ייִדנטומ אונטער“.

אינ יערושאָלאיִמ איז דעמ 27־טנ מארט פאָרגעקומענ

א ראַבאָנים־קאָנפערענץ, אין וועלכער עס האָבן זיך באַ־טייליקט 200 ראַבאָנים. אויף דער קאָנפערענץ איז באַשלאָסן געוואָרן גוזר צו זײַן אַ טאָנעס־ציבור אויף כ״ט (29) אָדער אַלס אויסדרוק פון אופּרעגונג און פּראָטעסט קעגן די „רעדיפעס" אויף ייִדן אין סאָוועטן־רוסלאַנד. עס איז איבע־ריק צוצוגעבן, אַז די אַגודעס־האַראַבאָנים אין פּוילן האָט זיך אָנגעשלאָסן און איז צוגעשטאַנען צום פּראָטעסט.

50 ראַבאָנים פון די פאַראייניקטע שטאַטן האָבן אַרויס־געלאָזן אַן אויפרוף, אין וועלכן מיר געפינען פאָלגנדיקע שורעס:

„מיר לעבן איצט אין אַ דאָר פון ייִדישע ליידן. עס ליידן די ייִדן אין פּוילן, רומעניע א.א.וו. צום לעצט דער שרעקלעכער איבערברוך אין מאַצעוו פון דעם דײַטשישן ייִדנטום. אָבער די אַלע ליידן זײַנען גאָרנישט קעגן די שרעקלעכע ליידן פון די ייִדן אין רוסלאַנד. זייערע הײַזער, זייער האָב און גוטס נעמט מען אָפּ, מיסכער איז פאַר־באָטן, צו קיין אַרבעט נעמט מען זיי ניט, און מע באַ־שטײַערט זיי נאָך מיט אומגעהויערע שטײַערן".

יעדער וואָרט פון דאָזיקן אויפרוף איז אַ קלאָרער באַווײַז, אַז די רעשטלעך פון די עקספּלואַטאַטאָרישע קלאַסן אין סאָוועטנפאַרבאַנד געפינען אַן אַקטיווע שטיצע בײַ דער אימפּעריאַליסטישער אַרומרינגלונג אויסער דעם סאָוועטן־פאַרבאַנד. ווען די פרומאַקעס ריידן וועגן ייִדישן פאָלק, מיינען זיי, פאַרשטייט זיך, נאָר די גווירים און די יעניקע, וואָס האָבן פריִער געהאַט „הײַזער און גוטס". די ניו־יאָרקער „פרײַהײַט" (קאָמוניסטישע) פון 22־טן יולי, פונוואַנען מיר

דרוקנ איבער דעמדאָזיקנ אופרופ, באמערקט דערבײַ גאנצ ריכטיק, אז „די ייִדישע קלעריקאלנ טרעטנ ארויס אלס אגענטנ פונ דער באליידיקטער אונ געקריוודעטער בורזשואזיע, זײַנענ גרייט איבערצובעטנ זיכ אפילע מיט היטלערנ, אבי צו שיטנ פעכ אונ שוועבל קעגנ דעם סאָוועטנפארבאנד“.

אינ קאנאדע איז פאָרגעקומענ אינ טאָראָנטאָ א דעמאָנסטראציע קעגנ דײַטשישנ פאשיזמ. דער טאָראָנטער ראבינער, א ציִיעניסט, האָט געפונענ פאר נייטיק ארויסצוטרעטנ קעגנ דעמ, וואָס אינ דער דעמאָנסטראציע זײַנענ געטראָגנ געוואָרנ פלאקאטנ, וועלכע האָבנ געפאָדערט פרײַהײַט פאר די קאָרבאָנעס פונ קלאסנ־קאמפ. אינ זײַנ ארויסטריט פראָטעסטירט דער ציִיעניסטישער רעוול, אלעמײַמע האָט אינ דער דעמאָנסטראציע „פראָקלאמירט אפ די פאָנענ אָפּאָזיציע צומ פאשיזמ אינ אלגעמיינ“. וואָס הייסט, פאשיזמ אינ אלגעמיינ איז דאָכ, פארקערט, א גוטע זאכ! צווייטנס, איז דער ציִיעניסטישער ראָוו געווענ אינ גרימצאָרנ, וואָס מע האָט בעשאס דער דעמאָנסטראציע אָנגערירט דעמ קאָוועד פונ פילסודסקינ אונ מוסאָליני, ווײַל, גוואלד: „ייִדנ וויסנ, אז פילסודסקי האָט גוט געהאנדלט מיט ייִדנ אינ פוילנ, אונ מיר זײַנענ ניט ברוגעז אפ מוסאָליניג, וועלכער האָט באהאנדלט ייִדנ מיטנ גאנצנ יוישער“. דער ציִיעניסטישער ראבאי איז נאָר קעגנ היטלערס אנטיסעמיטיזמ, ריכטיקער, ער איז קעגנ דעמ, וואָס היטלער האָט אביסל איבערגעכאפט די מאָס. ער איז אָבער פארנ היטלערישנ פאשיזמ אונ פאר מוסאָליניג אונ פאר פילסודסקינ.

אַט עפּנט זיך די טעג דער ציִוניסטישער קאָנגרעס, און דער הויפּט־ראָוו פון ירושלאַיִם, קוק, האָט צוגעשיקט צום קאָנגרעס א ווענדונג, וואָס פאָדערט:

„אינערלעכן שאָלעם צווישן די פּאַרטייען, קעדיי צו קאָנסאָלידירן אַלע קויכעס פאַרן ציִען־אופבוי און אָנעמען פּראַקטישע מיטלען צו העלפן סײַ דעם דײַטשישן, סײַ דעם רוסישן יידנטום, באַזונדערס די רוסישע ייִדן".

די אגודע אין פּוילן אָרגאַניזירט סדאָרים, סוקעס און מיניאָנים פאַר די ייִדישע זעלנער פון דער פּוילישער אַרמיי און די ראַבאָנים האַלטן בא דידאָזיקע אַלע פאַלן פּאַטריִאָטישע דראָשעס. אין פּוילן, ליטע, לעטלאַנד עקזיסטירן פאַרשיידענע ציִוניסטישע יוגנט־אָרגאַניזאַציעס, וואָס טראָגן אַן אויסגעשפּראָכענעם מיליטאַריסטישן כאַראַקטער. די ציִוניסטן־רעוויזיִאָניסטן ריידן אָפן וועגן דעם, אַז מע דאַרף זײַן גרייט אויסנוצן די קאָניונקטור, וואָס קען זיך שאַפן פאַר ייִדן אין דער נאָענטסטער וועלט־מילכאָמע. לויט דער פּראָגראַם פון די רעוויזיִאָניסטן דאַרפן ייִדן זיך לערנען שיסן און מאָביליזירן צום שלאַכט ניט ווייניקער ווי 100 טויזנט לעגיִאָנערן. פאַר קיינעם איז קיין סאָד ניט, אַז דער הויפּט־ציל פון די ייִדישע לעגיִאָנערן פון פּוילן, רומעניע און די באַלטישע לענדער וועט זײַן דער קאַמף קעגן סאָוועטנפאַרבאַנד. די ייִדישע סאָציִאַל־פאַשיסטן באַטייליקן זיך אויך אַקטיוו אין דערדאָזיקער קאַמפּאַניע פון צוגרייטן די אינטערווענץ קעגן סאָוועטן־

פארבאנד, זיי באנוצן זיך דערביי נאָר מיט אן אנדער פראװאָקאַציע.

# וויאזוי דער „בונד“ שטיצט די קלער־ריקאלן.

וועגן „בונד“ האָט דער כ׳ לענין געשריבן:

„בונדאָװצעס“ זיינען אגענטן פון דער בורזשואזיע אין דער ארבעטער־סוויווע. זיי פארשטארקן דעם קלעריקאליזם און שאָוויניזם“.

דער „בונד“ צייכנט זיך שטענדיק אויס מיט דער קונסט צו פארדעקן מיט לינקער פראוואָקאַציע זיין קאָנטרעװאָ־ליוציאָנערן אינהאלט, מיט אינטערנאציאָנאלע דראָשעס זיינע נאציאָנאליסטישע צילן און מיט אנטירעליגיעזע זייט־לעך זיין קלעריקאליזם. דער כ׳ לענין האָט אין א צווייטן אָרט אָנגעוויזן, אז דער בונדישער „לאָזונג פון נאציאָנאלער קולטור (אן אלגעמיינע פאר דער בורזשואזיע און פראָלע־טאריאט) איז א בורזשואזער און (אָפט א שווארצמייעדיקע אָפנאריי)“.

די כאראקטעריסטיק פון „בונד“ אלס א קלעריקאלע אָרגאניזאציע ווערט באשטעטיקט דורך דער גאנצער גע־שיכטע פון „בונד“.

אין 1910 י. האָבן די בונדישע „צייט־פראגן“ פארטיי־דיקט דעם שטאנדפונקט פון דער גייסטיקייט איינצוהיטן די

פּאָעטישע מאָמענטן פון דער ייִדישער רעליגיִע. דער בונדישער לידער ב. ב—סקי האָט דאָן געשריבן:

„און ווײַטער איז דאָס פאַר ייִדן אין נאַציאָנאַלער הינזיכט פיל געפערלעכער; אויב א רוסיש קינד איז אויסגעוואקסן אנטירעליגיעז, האָט עס דאָך ניט וואוהין אָפּצופאַלן פון זײַן פאָלק, און אז ער וועט גרעסער ווערן, וועט אים די גײַסטיקע קולטור זייער שטארק פארבינדן מיט זײַן פאָלק. א ייִדיש קינד, אז עס וואקסט אויס, מוז נאָך שעפּן פון די קולטור־אויצרעס פון אנדערע פעלקער, איז עס אויסגעוואקסן אין א פרײַער פאמיליע, קען עס גרינגער אונטערגעבן זיך דער אסימיליאציע, וועלכע לויערט אַף אים פון אלע זײַטן". („צײַטפראגן" 2. ווילנע. 1910. ז. 57).

ב—סקי טרעט דאָ ארויס אָפּן פאַר א נאַציאָנאַלער קולטור, אן אלגעמיינער פארן פּראָלעטאריאט און פאַר דער בורזשואזיע. ער איז פאַר אײַנהיטן די ייִדישע נאַציע פון דער אסימיליאציע, וואָס לויערט אַף איר. דער קלעריקאַליזם פון דער בונדישער אידעאָלאָגיע טרעט דאָ ארויס אָפּן.

אין 1918 י. איז אין בונדישן „וועקער" נומ. 223 אָפּגעדרוקט געווען אן ארטיקל פון א צווייטן בונדיסטישן „גאָדל" און „טעאָרעטיקער" דעם באוווסטן ליטוואק. אין זײַן ארטיקל „פּייסעך־געדאנקען" האָט ליטוואק געשריבן:

„שוין הונדערטער יאָרן, אז דער ייִד פײַערט יערלעך זײַן פּייסעך. פרעמד זײַנען אים די מיצרים.

ניט יענע אוויידעס-פערעכ פילט ער אויס איצט; די גאנצע מײַסע איז פאר אימ אינ א טיפנ נעפל פארהילט, אונ דאָכ לעבט ער איבער אלע יאָר איבעראנײַס זײַנ באפרײַונג. יעדנ יאָר גייט ער אפ צוויי אָוונטנ פונ מיצראַימ ארויס. יעדנ יאָר פליסט א פרילינג-שטראָמ אינ זײַנ פארמריקנטנ הארצ ארײַנ... נאָר דער, וואָס באפרײַט זיכ, קענ טיפ פארשטיינ אונ איבערלעבנ דעמ יאָנטעוו פונ באפרײַונג, אונ דער נײַער ייִד קענ פײַערנ דעמ עמעסנ פייסעכ, דעמ זמאנ-כיירוסיינו, אונ מעג ער קיינ מאצע ניט עסנ, באמ סיידער ניט זיצנ, דער פייסעכ איז דאָכ זײַנ יאָנטעוו. דער זמאנ-כיירוסיינו געפינט בא אימ אינ הארצנ דעמ טיפסטנ, דעמ פריידיקסטנ אָפקלאנג".

באטראכט די רייד פונ בונדיסטישנ נאָווי ליטוואקנ. ליטוואק איז אנ אנטירעליגיעזער ייִד. ער וועט ניט זיצנ פייסעכ באמ סיידער, נאָר דאָכ איז ער דער „נײַער ייִד" אונ פייסעכ איז זײַנ יאָנטעוו. רעליגיע איז א פריוואט-זאכ, די בונדיסטנ זײַנעני אָבער פאר דעמ ווידערגעבורט פונ דער ייִדישער רעליגיע אינ איר פאָעטישער פאָרמ. אָט האָט איר, צ. ב., וו. אלטער, וואָס האָט אפילע ניט מאל געווענ זײַנ קינד, דאָכ שלאָגט אינ אימ א ייִדיש הארצ. קומט אימ אָבער אויס צו רייךנ וועגנ רעליגיע, פארטיידיקט ער דעמ שטאנדפונקט, אז מענ קענ זײַנ געטרײַ צו גאָט אונ צומ „בונד". אונ ער זאָגט זיכ ארויס:

„איכ האלט דאָס (די אָפיציעלע אנטירעליגיעזע אגיטאציע) פאר א פעלער, ווײַל איכ קענ ניט אײַנ-

זען פּאַרוואָס מאַקדאָנאַלד און לענסבערי אין ענג־לאַנד זאָלן יאָ קאָנען זײַן גלײַכצײַטיק סאָציאַליסטן און גלוויבּיקע און אַ ייִדישער אַרבּעטער און אָרע־מאַן זאָלן ניט קענען באַוויַזון דעמזעלבן קונץ. און אויב אַ פרומער ייִדישער אַרבּעטער, אָדער אָרעמאַן שטייט אויפן סאָציאַליסטישן שטאַנדפּונקט בנוגע אַלע פּאָליטישע און געזעלשאַפטלעכע פראַגן, טאָ דאַרף זיך פאַר אים געפינען אַן אָרט אין „בונד".
(„אונדזער צײַט". נום. 1, װאַרשע, 1927 י. ז. 49).

אין דער בונדישער אַנטירעליגיעזער זײַט פון יאָמקי־פּער 1923 י. האָבן זיך באַטייליקט די בונדיסטן מענ־דעלסאָן און פּאַט. ווי ווײַט עס דערגייט די צוויִעס און פאַלשקײַט פון די בונדיסטישע לידערס איז גרינג צו זען פון דעם, וואָס פּאַקטיש זײַנען דידאָזיקע צוויי בונדיסטן אָנהענגער פון דער אויסגעאיידלטער רעליגיע.

דער הער מענדעלסאָן האָט צ. ב., פּאַרעפנטלעכט אין „פאָלקסצײַטונג" אַן אַרטיקל אונטערן קעפּל „סאָציאַליזם און שטוב", אין וועלכן מיר געפינען פּאָלגנדיקע שורעס:

„די באַגריפן רעליגיע, רעליגיעזער צושטאַנד, רעליגיעזע געפילן מיינען באַם הײַנטיקן טאָג איבער־צוגעבן דעם דראַנג צו אַ העכערער אידיי, צו אַ העכערן לעבנשטייגער, וואָס מיר טראָגן אין זיך. אַזאַ באַדערפעניש, אַ געוויסער סכום פון אַזעלכע אינערלעכע געפילן, וואָס זוכן צו געפינען אַ מאָס, אַ וואָרט־אייַנהײַט פאַר אונדזערע מײַסים, פאַרמאָגט

יעדער מענטש. צי איז פאקטיש אינ דער ווירקלעכקייַט דאָ א גאָט, צי דאָס איז נאָר אנ אויסגעטראכטער וועזנ, איז גאָרניט וויכטיק. וויכטיק איז די פּראקטישע ווירקונג פונ דער אידיי אפ אונדזער געמיט, אפ אונדזערע געפילנ, אפ דעמ גאנצנ לעבנ־שטייגער".

צי דארפ מענ האָבנ א בעסערנ באווייַז, וואָס איליוסטרירט די צוויַיעס פונ די בונדישע פירער. דער הער מענדעלסאָנ איז דערפאר, אז גאָט זאָל פארבלייַבנ, אלנפאלס די אידיי פונ גאָט, מע דארפ נאָר דעמ ריבוינעשעלוילעמ אביסל אונטערשערנ די באָרד אונ פּייעס אונ צוגעבנ אימ א מער קולטורעלנ אויסזענ.

ניט בעסער פונ מענדעלסאָנענ איז א צווייטער בונדיסטישער לידער, וואָס האָט זיכ באטייליקט אינ דער אויבנ־דערמאָנטער אנטירעליגיעזער פרייַ־דענקערישער זייַטל פונ פאראיאָרנ יאָמקיפּער, דאָס איז דער הער פּאט. האָט זיכ געדארפט מאכנ, אז דער בונדיסטישער פּאָעט איינהאָרנ האָט זיכ אביסל צוקריגט מיט פּאטנ אונ אייַנהאָרנ האָט אויסגעזאָגט פונ כיידער. ער האָט דערמאָנט דעמ בונדישנ טוער פּאטנ, אז יענער האָט זייַענדיק אינ אמעריקע אָפּגעדרוקט אנ ארטיקל, וועלכנ ער האָט געשריבנ שווארצ אפ ווייַס:

„אָמעס דער נאָווי איז אונדזערער, קידעש־האשעמ—איז אונדזערע. אסאָרא הארוגיי־מאלכוס—זייַנענ אונדזערע אונ די זעלבסטשוצ פונ איינכאָרעד (זשאבאָטינסקעס—רעד.)—איז אונדזערע".

דערזעלבער פּאַט האָט צוגעשיקט אַף אַ קאָנקורס פון אַן אַמעריקאַנער ציִאָניסטישער צײַטונג אַ נאַציִאָנאַליסטישע נאָוועלע, ווי עס ווערט געשילדערט וויִאַזוי אַ בלוטיקער פּוילישער סטודענט דערשיסט אַן אָרנטלעכע צניִעסדיקע יידישע טאָכטער.

דידאָזיקע אַלע פאַקטן דערווײַזן, אַז די אַנטירעליגיעזע זײַטל, וואָס דער „בונד" האָט ארויסגעלאָזן פאַראיאָרן יאָן־קיפּער, איז נאָר אַ מאַנעוור פון זייער זײַט, פּונקט ווי עס איז אַ מאַנעוור זייער קלוימערשטער אָנשטעל וועגן זייער גוטער באַציִונג צום סאָוועטנפאַרבאַנד. פון צײַט צו צײַט דרוקט די „פאָלקסצײַטונג" סאָוועטישע זײַטלעך, וואָס זײַנען לויט זייער אינהאַלט און טענדענץ פאַקטיש אַנטיסאָוועטישע. אַף די זײַטן פון דער „פאָלקסצײַטונג" זײַנען געווען אָפּ־געדרוקט אַרטיקלען, אין וועלכע דער סאָוועטנפאַרבאַנד איז געווען באַשולדיקט אין אונטערשטיצן... טרעפט וועמען? טאַקע ניט קיין אַנדערן ווי היטלערן! דער בונדיסט קאָ־סאָווסקי, דער בונדיסטישער ספּעץ אַף אויסערלעכע פּאָ־ליטיק, האָט זיך ניט וואָס צו שעמען פאַרן נאַציִשן ספּעץ פון אויסערלעכער פּאָליטיק, פאַר ראָזענבערגן. דערדאָזיקער הער האָט געהאַט דעם טרויעריקן מוט צו דערקלערן דעם מאָסקווער פּראָצעס קעגן די ענגלישע אינזשענערן־שעדי־קער אַלס אַ פּראָוואָקאַציע מיצאַד דער סאָוועטנרעגירונג. אַ צווייטער בונדיסטישער לידער, דער הער ערליך, האָט באַשולדיקט דעם קאָמינטערן, אַז ער האָט ניט געמאַכט קיינע פּרוּוון צו מאָביליזירן די מאַסן צום קאַמף קעגן היטלעריזם. דער ניט־אָנגריפס־פאַקט צווישן סאָוועטנפאַרבאַנד און פראַנ־

קרײַז איז אויסגעטײַטשט געוואָרן פֿון קאָסאָווסקין אַלס די באַנײַונג פֿון דעם פֿאַרמילכאָמעדיקן בונד, וואָס עס האָט עקזיסטירט צווישן דער צאַרישער רוסלאַנד און פֿראַנקרײַך. דאָס אַלץ באַווײַזט, אַז דער פּוילישער „בונד" פֿירט דיזעלביקע פּאָליטיק, ניט קוקנדיק אַף זײַן קלוימערשטער לינקײַט, ווי די פֿאַשיסטן, און אַז זײַן לינקע פֿראַזעאָלאָגיע מאַכט אים נאָך געפֿערלעכער.

די ערשטע אויספֿירן פֿון דער איצטיקער פּאַרטיי-רייניקונג באַווײַזן, אַף וויפֿל עס זײַנען נאָך שטאַרק די בונד-שע טראַדיציעס צווישן אַ געוויסן טייל געוועזענע בונדאָווצעס. אין דער צײַט פֿון דער פּאַרטיי-רייניקונג אין ווײַסרוסלאַנד האָבן מיר געהאַט אַ רײ פֿאַקטן פֿון אַקטיוויזירונג מיצאַד די בונדישע עלעמענטן, וואָס עס האָט זיך אויסגעדריקט אין פּרוּוון צו אידעאַליזירן דעם „בונד", אין פּרוּוון צו פֿאַרשמירן די קאָנטר-רעוואָליוציאָנערע ראָל פֿון „בונד" זײַן קאַמף קעגן באָלשעוויזם, קעגן דער דיקטאַטור פֿון דעם פּראָלעטאַריאַט.

די פּאַרטיי-רייניקונג האָט באַוויזן, אַז אין אַ רײ קערמערלעך האָבן מיר געוועזענע פֿון אַנדערע פּאַרטייען — געוועזענע בונדיסטן, פּועלי-ציוניסטן — ציוניסטן, וועלכע האָבן, אַרײַנטרעטנדיק אין דער ק.פּ.(ב)וו., ניט אויפֿגעדעקט באָלשעוויסטיש פֿאַר די מאַסן וועגן זייער זײַן אין דער פֿאַרגאַנגענהײַט אין אַנדערע פּאַרטייען און די קאָנטר-רעוואָליוציאָנערע ראָל פֿון דידאָזיקע נאַציאָנאַליסטישע פּאַרטייען.

איי̆ניקע פאקטן:

ראָזנבערג—א צעכ־מײַסטער פון זאוואָד „קאָמונאר", א מיטגליד פון שטאָט־סאָוועט, א מיטגליד פונעם צ.א.ק. וו.ס.ס.ר. ביים דער רייניקונג האָט זיך ארויסגעוויזן, אז ראָזנבערג האָט געוואָלט אויסבאהאלטן וועגן זײַן געפינען זיך אין „בונד". ער האָט עס געפרואווט לייקענען, אָבער די פארטיי־מיטגלידער האָבן עס אויפגעדעקט. ראָזנבערג איז געשטעלט געוואָרן א צווייטן מאָל צו דער רייניקונג, ווו זײַענדיק צוגעשפארט צום וואנט דורך פאקטן, האָט ער שוין ניט געקאָנט לייקענען, אז ער איז געווען אין „בונד", דאָס מאָל האָט ער זיך פארנומען מיט אידעאליזירן דעם „בונד".

קאָניק—ניי־פאבריק „אָקטיאבער"—האָט פון 1904 יאָר ביזן 1907 י. אײַנשליסלעך גענומען אן אָנטייל אין דער מענשעוויסטישער אָרגאניזאציע. פון 1912 ביזן 1921 י.— אן אקטיווער מיטגליד פון „בונד". אפ דער רייניקונג האָט זיך ארויסגעוויזן, אז אין „בונד" איז קאָניק געווען אן אקטיוויסט, און אין קעמערל האָט ער ניט קיין שום פארטיי־אָנלאָדונג, אז אין אים זיצט פעסט די בונדישע אידעאָלאָגיע. קאָניק האָט געפרואווט דערווײַזן, אז דער „לינקער" פליגל פון „בונד" איז געווען „מיט די באָלשע־וויקעס", האָט געשיקט זײַנע מיטגלידער אפן פראָנט א.א.וו.

באָלאָטניקאָוו — מיליציע־קעמערל — איז פון 1917 ביזן 1919 יאָר געווען א מיטגליד פון דער קליינבירגערלעכער פארטיי פועלי־ציון. זײַן גאנצע טעטיקײַט אין פועלי־ציון איז, לויט זײַנע ווערטער, באשטאנען בלויז אין

באזוכנ פארזאמלונגענ, אינ הערנ דיסקוסיעס אינ דער כאָר־שול. ער האָט באָלשעוויסטיש ניט פארורטיילט וועגנ זײַנ געפינענ זיכ אינ דער נאציאָנאליסטישער פארטיי.

כאראקטעריסטיש איז דער איניענ מיט דער אוזדער ארטעל, ווו באמ זײַט פונ רײַקאָמ האָבנ די רעשטלעכ פונ דער ציִעניסטישער אונ בונדישער אָרגאניזאציע פונ שטעטל קאָנצענטרירט זייערע קרעפטנ אונ געפירט א העסלעכע ייִדיש־שאָוויניסטישע ארבעט. דידאָזיקע מײַסימ פונ קלאסנ־סוינע זײַנענ דורכגעפירט געוואָרנ מיט דער הילפ פונעמ סעקרעטאר פונ פארטיי־קעמערל—דעמ געוועזענעמ ציִעניסט פיקוס.

דער ייִדישער קלעריקאל איז צונויפגעקניפט מיטנ ייִדישנ שאָוויניזמ, נאציאָנאליזמ. דער קלעריקאליזמ טרעט ארויס געמיינזאמ מיט די אידעאליזאטערנ פונ „בונד" אונ פונ אנדערע נאציאָנאליסטישע פארטייענ.

כ' לענינ האָט, קריטיקירנדיק דעמ „בונד", שטענדיק אונטערגעשטראָכנ, אז דער „בונד" איז ענג פארבונדנ מיטנ קלעריקאליזמ. דעריבער דארפ דער קאמפ קעגנ רעליגיע זײַנ ענג צוזאמענגעבונדנ מיטנ קאמפ קעגנ נאציאָנאליזמ, קעגנ ייִדישנ שאָוויניזמ, קעגנ די בונדישע אידעאליזאטערנ, קעגנ די ארויסטרעטונגענ אונטער א פאלש־נאציאָנאלער פאָנ.

## דער פועלי-ציִעניזמ אונ רעליגיע.

אינ דער פראָגראמ פונ קאָמינטערנ ווערנ די ציִעניסטישע ארבעטער־אָרגאניזאציעס צוגערעכנט צו „די קאָנפעסיאָנעל־רעליגיעז־באפארבטע ריכטונגענ אינ דעמ ארבעטער־קלאס".

דידאָזיקע כאַראַקטעריסטיק איז ריכטיק און טרעפֿנד ניט נאָר אין באַצוג צו די רעכטע פּויאַלעי־ציָנען, נאָר אויך אין באַצוג צו די פּויאַלעי־ציָנען־„קאָמוניסטן“ פֿון „לינקן“ וועלט־פֿאַרבאַנד.

איינער פֿון די אָנגעזעענסטע לידערס פֿון די „לינקע“ פּויאַלעי־ציָנען, דער הער ניר, האָט זיך אָפּ די זייטן פֿון די „פֿרייע שריפֿטן“ אַראָפּגערעדט פֿון האַרצן און האָט אָפֿן אַנערקענט, אַז דער פּאַלעסטיניזם פֿון די „לינקע“ פּויאַלעי־ציָנען האָט זיינע וואָרצלען אין דער היסטאָרישער צוגעבונדנקייט פֿון דעם ייִדישן פֿאָלק צו ערעץ־ייִסראָעל. א צווייטער לידער פֿון די „לינקע“ פּויאַלעי־ציָנען, דער הער זרובאָוועל, האָט אין 1908 י. אויסגעגאָסן זיין האַרץ אין דער רעדאַקטירטער פֿון אים „יוגנט־שטימע“ אין אַן אַרטיקל „קריטישע שמועסן“, אין וועלכן מיר געפֿינען פֿאָלגנדיקע „פּערל“:

„אַלע נעשאָמעס שטאַמען פֿון דעם אייביקן אויצער האַנשאָמעס. יעדער נעשאָמע האָט אין זיך אַ כיילעק פֿון גאָטהייט. קומט זי אָבער אַריין אין גוף, נידערט זי נאָר אַראָפּ אָפּ דער ערד — ווערט זי גלייך דורך דער רעאַלער ווירקלעכקייט, ווי מיט אַ שלייער פֿאַרהילט, פֿאַרשלאָסן און פֿאַרכאַסמעט.

... דאָס ייִדישע פֿאָלק פֿאַרמאָגט אַ טויזנט־יאָריקע רייכע יערושע פֿון עמעסער קונסט. אין דער וועלט־ליטעראַטור האָבן מיר אַריינגעטראָגן אַ גאַנץ היפּשע צאָל בענדער פֿון די שאַפֿונגען פֿון די גרעסטע וועלט־קינסטלער: „ברכי נפשי“, „שיר השירים“,

„איוב". זיי האָט געשאפן אונדזער נאציאָנאלער שאפונג־געני. אייביק זיינען דידאָזיקע ווערק גרויס און הייליק".

פון יעדער וואָרט טריפט דאָ מיט הייליקן בוימל און וויראכ און מיט א זיידענעם יונגנמאנטשיק. ווי קאָמיש זעען אויס דידאָזיקע אייניקלעך פון ראבאָנים און שאָכטים, ווען זיי טרעטן ארויס מיט רויטע פענער און ריידן וועגן סאָציאליסטישער רעוואָליוציע.

די רעכטע פויאלייציָען געפינען גיט פאר נייטיק צו פארמאסקירן זיך. זיי זיינען איצט אָנגעזעענע און אָנגענומענע מיטגלידער פון דעם צווייטן פארעטערישן אינטערנאציאָנאל. צום דערשיינען פון יידישן „קעמפער" זיינען באקומען געוואָרן באגריסונגען פון זשאנלאָנגע, עמיל וואנדערוועלדע און לעאָן בליום. מאקדאָנאלד און וואנדערוועלדע האָבן ספּעציעל באזוכט פאלעסטינע, פונוואנען זיי האָבן זיך אומגעקערט הייסע אָנהענגער פון דער „היסטאדרוט". לעאָן בליום און דער אווסטראָ־מארקסיסט מאקס אדלער האָבן זיך דערקלערט אלס אָנהענגער פון ציָעניזם. די הייסע פריינטשאפט צווישן מאקדאָנאלדן, וואנדערוועלדע—פון איין זייט, און בען גוריען און בערל לאָקער—פון דער צווייטער זייט, דערקלערט זיך מיט דעם, וואָס די רעכטע פויאלייציָען טרעטן אומעטום ארויס אלס געטרייע דינער פון אימפעריאליזם.

דער ציָעניזם איז נאָענט פארבונדן מיט דער רעליגיע גיט נאָר מיט דעם, וואָס די וואָרצלען פון פאלעסטיניזם

דארפ מענ זוכנ אינ דעמ רעליגיִעזנ קולט פונ דעמ „היי־
ליקער לאנד", נאָר ער האָט אויכ אנדערע בעשוטפישע
שטריכנ מיטנ רעליגיִעזנ גלויבנ. אויב די רעליגיע זאָגט צו,
אז אפ יענער־וועלט וועלנ דערלייזט ווערנ אלע אָנגע־
ווייטיקטע פראָבלעמענ פונ דער וועלט, זאָגט דער ציִעניזמ צו,
אז דאָרטנ, אינ דער הייליקער לאנד, וועט דער ייִדישער
קליינבירגער אונ מיטל־בירגער געפינענ א רעפוע קעגנ
אנטיסעמיטיזמ אונ נאציִאָנאלנ דרוק.

די פויאלײ־ציִענ זײַנענ ענג צוזאמענגעבונדנ מיטנ קלע־
ריקאליזמ אונ דער ייִדישער רעליגיע. צומ בײַשפיל, אינ
יאנואר איז פאָרגעקומענ אינ ניו־יאָרק א צוזאמענפאָר פונ
פויאלײ־ציִעניסטישנ נאציִאָנאלנ ארבעטער־פארבאנד. די
ערשטע וויכטיקע פראגע אפנ צוזאמענפאָר איז געווענ וועגנ
רעליגיע אינ די שולנ. דער גרעסטער טייל פונ די רעדנער
האָבנ פאָרגעשלאָגנ, מע זאָל אינ די שולנ לערנענ רעליגיע;
אייניקע אינ דער פאָשעטער פאָרמ פונ קידוש אונ קאדיש;
אנדערע האָבנ זיכ ארויסגעזאָגט פאר פראווענ בארמיצווע,
אונ דער ראדיקאלסטער טייל האָט זיכ ארויסגעזאָגט פאר
אנ אויסגעאיידלטנ מעטאפיזישנ גאָט. פאר גאָט זײַנענ אָבער
געווענ אלע אונ קעגנ גאָט האָט זיכ ניט ארויסגעזאָגט
קיינער.

אפ דער לעצטער וועלט־קאָנפערענצ פונ דער מיזראָכי־
סטישער „טוירע־וואאווידאָ" האָט איינער פונ די דעלע־
גאטנ, דער הער גאָטעס־דינער, זיכ בארימט, אז דער
פויאלײ־ציִעניסטישער לידער, בערל קאצענעלסאָנ, שיקט
זײַנע קינדער דאפקע אינ דער מיזראָכי־שול.

די פּועלי־ציון, די לינקע, ווי די רעכטע, זײַנען פּאַקטיש נאַציאָנאַל־סאָציאַליסטן און זייער פּראָגראַם שיידט זיך מיט גאָרנישט אונטער פון דער היטלערישער, אויסער אין קליינע פּראָטים. דערצו נאָך מיט דעם, וואָס דאָרט, ווו אין דער היטלערישער פּראָגראַם איז געשריבן „אויסער יידן, איז בא די רעכטע פּועלי־ציון געשריבן „אויסער אראבער און... גויים".

אין „גאָלעס" האָבן די רעכטע פּועלי־ציון אָרגאַניזירט האַכשאָרע־קוווצעס, דאָס הייסט, קאָלעקטיוון, וואָס גרייטן צו די כאַלוצים צו עמיגראַציע קיין פּאַלעסטינע. דידאָזיקע האַכשאָרע־קוווצעס זײַנען פּאַקטיש שטרײַקברעכערישע אָר־גאַניזאַציעס, וואָס העלפן דער בורזשואַזיע אָראָפּצודריקן און פאַרקלענערן דעם ארבעטלוין. אין דער פּוילישער ארבעטער־פּרעסע געפינען מיר טאָגטעגלעכע קאָרעספּאָנדענ־ציעס וועגן דער שטרײַקברעכערישער ראָל פון די פּועלי־ציוניסטישע האַכשאָרעניקעס. אין ליובאַרטאָוו זײַנען זיי ארויסגעטראָטן אַלס שטרײַקברעכער און ארויסגעשטויסן פּוילישע ארבעטער. אין ראַדאָמסק האָבן זיי אָנגענומען ארבעט אין די זעג־מילן און ארויסגעשטויסן פּוילישע ארבעטער. אין ביאַלי האָבן זיי ארויסגעשטויסן יידישע און פּוילישע ארבעטער. אין טוויסלאָטש, קרינקי, זשעלי־כאָוו האָבן די האַכשאָרעניקעס צוגענומען ארבעט בא יידישע און ווײַסרוסישע ארבעטער. אין סאָקאָלקע האָבן זיי אפּן וועג פון שטרײַקברעכעריי ארויסגעשטויסן ווײַס־רוסישע ארבעטער. אין וולאָצלאַוועק האָבן די פּעצעקישע האַכשאָרעניקעס ארויסגעשטויסן די ארבעטער אפּן וועג

פון לוין־דריקערײַ פון דער אָרטיקער קעסטל־פאבריק און זעג־מילן. אין פאלעסטינע פירן די רעכטע פויאלײ־ציִען א קאמף פאר ריינער ייִדישער ארבעט. יעדער ייִדישער קאָלאָניסט, וואָס נעמט צו אף ארבעט אן אַראבער, ווערט באַצייכנט אלס נאציאָנאלער פארעטער. דער פויאלײ־ציִעניסטישער „ייִדישער קעמפער“ פארגיסט ביטערע טרערן אף דעם, וואָס פון 17 000 דונאם נײַע פלאנצונגען אין לאנד ווערן 12.000 געפלאנצט פון ניט־ייִדן. דער דריטער אינטערנאציאָנאל ווערט באשולדיקט אין פירן „א פּאָגראָם־העצע אף דעם ייִדישן ייִשעוו“, נאָר דערפאר, ווײַל די קאָמוניסטן רופן די אראבער צו געבן א ווידערשטאנד די ציִעניסטן, וואָס פארטרײַבן די פעלאכן מיט דער הילף פון די ענגלישע באגנעטן פון זייער באָדן.

בא די לעצטע וואלן צום ציִעניסטישן קאָנגרעס, וואָס קומט איצט פאָר אין פּראָג, האָבן די רעכטע פויאלײ־ציִען אָפּגעהאלטן א „ניצאָכן“. זיי זײַנען די שטארקסטע פראקציע אפן קאָנגרעס.

דער „טײַמס“ האָט זיך גערײַלט צו באגריסן זיי מיטן זיג, ווײַל זיי זײַנען דאָך „מעסיקע פּאָליטיקער, וואָס וועלן געפינען א בעשוטפּישע שפראך מיט ענגלאנד“.

דער רעדאקטער פון ציִעניסטישן „האָוילעם“, מוישע קליימאן, האָט אויך דערקלערט:

„איך בין ניט פארטרויערט פון זיג פון די „לינקע“ אין די וואלן; אדרעאבע, איך בין פון אים צופרידן. די באוועגונג, וואָס מע באצייכנט מיטן נאָמען „ארבעטנדיקע פּאלעסטינע“, איז א געזונטע

דערשײַנונג אין אונדזער נאַציאָנאַלער באַוועגונג, איר וווּקס איז אַ גוטער סימן פֿאַר אונדז, איר באַפֿעסטיקונג איז אַ בראָכע פֿאַר אונדזער נאַציאָנאַלער באַוועגונג. און דאָס, וואָס זי איז צײַטיק געוואָרן צו אָנפֿירן מיט אונדזער באַוועגונג, גיט אונדז צו קראַפֿט און זיכערקייט אין דער דויערהאַפֿטיקייט פֿון אונדזער אַרבעט און אין דער דויערהאַפֿטיקייט פֿון אונדזער נאַציאָנאַלער פֿאָן". („האָוילאָם", 3־טן אויגוסט ד. י.).

דער „טײַמס" האָט געהאַט פֿולע רעכט, ווען ער האָט באַגריסט די רעכטע פּועלי־ציון. דער פּועלי־ציוניסטישער פֿירער, בערל לאָקער, האָט גרויס מיטגעפֿיל צום ענגלישן אימפּעריאַליזם. ער דערציילט, אַז דער פּועלי־ציוניסטישער פֿירער אַרלאָזאָראָוו, וואָס איז דערמאָרדעט געוואָרן פֿון אַ פֿאַשיסטישער רעוויזיאָניסטיש־ציוניסטישער אָרגאַניזאַציע (וואָס אָריענטירט זיך אויף היטלערן און איז איבערצײַגט, אַז די דײַטשישע נאַציאָנאַל־סאָציאַליסטן וועלן העלפֿן ייִדן טאַקע, ווײַל זיי זײַנען אַנטיסעמיטן, צו באַקומען פּאַלעסטינע), האָט גרויסע פֿאַרדינסטן פֿאַר ענגלאַנד, ווײַל

„באַזונדערס שווער איז געווען צו געבן צו פֿאַרשטיין דעם מיזרעך־ייִדן, אַז בריטאַניע האָט אימפּעריאַליסטישע אינטערעסן און אַז פּאַלעסטינע שטייט ניט אין צענטער פֿון דידאָזיקע אינטערעסן, אַז די פּאָליטיק פֿון ענגלאַנד צייכנט זיך דעריבער

אויס מיט נעפלהאפטיקײַט, מיט ניט קלאָרקײַט און מיט צופאסנ זיכ צו די באדערפענישנ פונ דער צײַט; אז באזונדערס אינ הײַנטיקע צײַטנ, ווענ די זײַלנ פונ דער וועלט טרייסלענ זיכ, ווענ די בריטישע אימפעריע וואקלט זיכ דאָ און דאָרט אינ דעם כאאָס, וואָס הערשט אינ דער וועלט, מוזנ אירע הערשער אריײַנגראָבנ דאָ א סלופ, דאָ אנ אנדער אונטערשטיצונג, דאָ אריײַנקלאפּנ א טשוועק, קעדיי די גאנצע געבײַדע זאָל ניט אײַנפאלנ. אינ אזעלכע באדינגונגענ קענ נאָר א פאנטאזיאָר מיינענ, אז מע קענ דערלייזנ די פּראָבלעמ פונ ערעצ־ייִסראָעל אינ ציִעניסטישנ זינ מיט איינ מאָל" („האָוילאָמ", 29־טנ יונ ד. י.).

בערל לאָקער פארשטייט גוט דאָס אָנגעווייטיקטע הארצ פונ ענגלישנ אימפעריִאליזמ, וואָס לײַדט, נעבעכ, פונ דעמ רעוואָליוציִאָנערנ אופשטײַג און פונ די קאָלאָניִאלע רעוואָליוציִאָנערע באוועגונגענ. לאָקער איז אינגאנצנ מיטנ ענגלישנ אימפעריִאליזמ און וויל, אז די ייִדישע קליינבירגערלעכע מאסנ זאָלנ האָבנ געדולד און גלויבנ, אז דער ענגלישער אימפעריִאליזמ איז מיט זיי אפילע דעמלט, ווענ ער שמייכלט צו די אראבער.

צום ציִעניסטישנ קאָנגרעס האָט א צווייטער לידער פונ פּויאליי־ציִענ, בענ־גוריענ, געגעבנ אנ אינטערוויו, אינ וועלכנ ער האָט פאנאנדערגעוויקלט די ארבעט־פּראָגראמ פונ רעכטנ פּויאליי־ציִעניזמ. די ארויסזאָגונגענ פונ בענ־

גוריענס זײַנען א גוטע אילױסטראציע צום אויבן־ציטירטן ארטיקל פון בערל לאָקער. בען־גוריען האָט אויסגעדריקט זײַן שרעק, אז

„די געשעענישן פון 1929 י. קענען זיך איבער־כאזרן—און אין א גרעסערער און שרעקלעכער מאָס. און די גרויסע אופגאבע, וואָס עס שטייט פאר אונדז, איז צו שאפן אזא יידישן קויעך אין לאנד, וואָס זאָל קענען מיט אייגענע קרעפטן זיך פארטיידיקן. און דערפאר איז דאָס ארײַנברענגען אין לאנד פון נײַע 000 40 — 000 50 כאלוצים אין דער גאָר נאָענטסטער צײַט א גרויסע באדערפע־ניש און הויפט־זאָרג פון ציעניזם" („הײַנט", 30־טן מײַ ד. י.).

דער „סאָציאליסט" בען־גוריען געפינט זיך אין איינע שרעק פאר דעם אויסברוך פון א רעוואָלוציע אין פאלע־סטינע. ער פאָדערט, אז דער ענגלישער אימפעריאליזם זאָל דערלויבן אן עמיגראציע פון כאלוצים, וואָס זאָל מעגלעך מאכן די יידישע נאציאָנאל־סאָציאליסטן צו פארטיידיקן די אינטערעסן פון ענגלישן אימפעריאליזם אין פאלעסטינע. איצט ווערט פארשטענדלעך, צוליב וואָס פאר א צוועק די פויאלײ־ציעניסטן אָרגאניזירן זייערע האכשאָרע־קוווצעס און יוגנט־אָרגאניזאציעס, וואָס טראָגן א מיליטאריסטישן כאראקטער. סײַ די פויאלײ־ציען, סײַ די ציעניסטן־רעווי־זיאָניסטן זײַנען דערפאר, אז עס זאָל אָרגאניזירט ווערן א יידישער לעגיאָן, וואָס זאָל זיך אקטיוו באטייליקן אין

דער צוקונפטיקער וועלט־מילכאָמע. ביידע, סיי די פּױאַליי־ציִען, סיי די ציִעניסטן־רעוויזיאָניסטן גרייטן יאָזינג קאַדרעם פאַר דעם צוקונפטיקן לעגיאָן. דער אונטערשייד צווישן בערל לאָקערן און זשאַבאָטינסקען, צווישן בען־גוריענען און פאַן־חיזעלן, צווישן קאַפּלאַנסקען און דעם רעדאַקטער פון ציִעניסטישן „פאָלקישן באַאָבאַכטער“ אין פּאַלעסטינע באַשטייט נאָר אין זייער אָריִענטאַציע און אין דער טאַקטיק ביז דער מילכאָמע. זשאַבאָטינסקי אָריִענטירט זיך טיילווייז אַפן פראַנצויזישן און פּױלישן אימפּעריאַליזם; די פּאַלעסטינער רעוויזיאָניסטן אָריִענטירן זיך אַף היטלערן און מוסאָליני, און די רעכטע פּױאַליי־ציִען זיינען געטריי אין דער ערשטער ריי דעם ענגלישן אימפּעריאַליזם. די רעכטע פּױאַליי־ציִען זיינען פאַרשטאַרקט געוואָרן די לעצטע צייט אַדאַנק דער נאַציאָנאַליסטישער כוואַליע, וואָס באַהערשט די יידישע קליינבירגער פון פּױלן און די באַלטישע לענדער. דער קאַמף קעגן ציִעניזם ווערט דערום איצטערסט אַקטועל.

## דער אינהאַלט פון די יידישע האַרבסט - יאָנטויוים.

„שרעק האָט באַשאַפן די געטער“. די שרעק פאַר דער בלינדער קראַפט פון קאַפּיטאַל. זי איז בלינד, ווייל זי קען ניט ווערן פאָרויסגעזען פון די פאָלק־מאַסן. אַף יעדן לעבנ־טריט פון פּראָלעטאַריער און פון קליינ־אייגנטימער דראָט זי אים צו ברענגען און ברענגט אַ „פּלוצימדיקע“,

„אומגעריכטע", „צופעליקע", רויִנירונג, אונטערגאנג, פאר־
וואנדלונג אינ אנ אָרעמאנ, אינ א קאבצנ, א פּראָסטיטוטקע,
א הונגער־טויט. אָט־וו עס ליגט דער וואָרצל פונ דער
מאָדערנער רעליגיע, וועלכנ עס דארפ פריִער אונ מער פאר
אלצ האָבנ אינ זינענ דער מאטעריִאליסט, אויב ער וויל
ניט זײַנ קיינ מאסעריִאליסט פונ צוגרייטונג־קלאס" (לענינ)

די ייִדישע הארבסט־יאָנטויוויִמ זײַנענ די בעסטע איליוס־
טראציע צו דידאָזיקע שורעס פונ לענינענ. „די פּראַקטיקע
טעג" צייכענענ זיכ אויס מיט דעמ, וואָס זיי נוצנ אויס
קאָלעריי מיטלענ, קעדיי צו ווארפנ דעמ גלויביקנ אינ די
טיפע אָפּגרונטנ פונ שרעק פונ וואנענ ער דארפ שרײַענ
אונ רופנ צו זײַנ גאָט.

אינ טאָג פונ ראָשעשאָנע גייענ דורכ, ווי עס דערציילנ
די הייליקע ייִדישע ספאָרימ, אלע אײַנוווינער פונ גאָר
דער וועלט פאר גאָטס ערנ־שטול. זיי גייענ דורכ פונקט
ווי שעפּסנ פארנ פאסטעכ. גאָט בלעטערט די קאָנטע־ביכער,
וווּ עס זײַנענ פארשריבנ די מענטשלעכע זינד אונ מיצ־
וועס אונ ער לייענט, וואָס עס טוט זיכ בא יעדנ מענטשנ
אינ הארצנ. פארנ ריכטער־שטול טרעטנ ארויס דער פאר־
טיידיקער אונ באשולדיקער. דער מישפּעט איז א שטרענ־
גער אונ עס ווערנ געעפנט 3 ביכער. אינ דעמ ערשטנ
בוכ געפינענ זיכ די קאָנטאָ־קארענטנ פונ די צאדיקימ. מיט
זיי פאטערט זיכ אָפּ דער ריבוינע־שעלוילעמ גלײַכ אונ
פארשרײַבט זיי צומ לעבנ. אינ צווייטנ בוכ זײַנענ פאר־
שריבנ די רעשאָיִמ אונ זיי ווערנ גלײַכ פארורטיילט צומ
טויט. לענגער גייט צו די פּראָצעדור מיט די מיטעלע

מענטשנ, די „סערעדניאקעס“, זייער אורטייל ווערט אָפּגעלייגט ביז יאָנקיפּער. דידאָזיקע גאנצע פאָרשטעלונג וועגנ קאָנטעס, וואָס ווערנ געפירט אינ הימל, אפ וועלכע עס ווערט פארשריבנ אינ דעבעט־זייַט אלע זינד אונ אינ קרעדיט־זייַט אלע גוטע טאטנ, האָט געקענט געשאפנ ווערנ נאָר פונ א סאָכרימ־שיכט. ריכטיק האָט מארקס אונטערגעשטראָכנ, אז געלט איז דער עמעסער גאָט פונ דער יידישער רעליגיע.

דעמ צווייטנ טאָג ראָשעשאָנע גייענ די פרומע יידנ צומ טאשלעכ, ד. ה. צומ טייַכ, ווו מע שאָקלט די פאָלעס אונ מע ווארפט די אווייִרעס אינ די טיפענישנ פונ די וואסערנ. דער טאשלעכ איז א ריינ מאגישער ריטואל, א קישעפ־אקט, וואָס שטאמט פונ די אוראלטע ווילדע צייַטנ.

נאָכ ראָשעשאָנע קומענ די „פאָרכטיקע טעג“, אינ וועלכע די מיטעלע מענטשנ דארפנ זיכ אָנשטרענגענ, קעדיי צו רייַסנ דעמ שלעכטנ גזאר־דינ. מע רייַסט קוואָרימ, דער שאמעס קלאפט אָנ ווענ עס איז נאָכ פינצטער אונ וועקט צו סליכעס, מע בלאָזט שויפער, קעדיי צו שרעקנ אונ פארטרייַבנ די בייזע גייַסטער.

עס גייענ דורכ די „פאָרכטיקע טעג“. עס קומט אָנ דער „שרעקלעכסטער טאָג“ יאָנקיפּער. ערעוו־יאָנקיפּער קומענ פרומע יידנ אינ שול אונ לאָזנ זיכ שלאָגנ מאלקעס. ערעוו־יאָנקיפּער שלאָגט מענ קאפּאָרעס. די הונ דארפ איבערגעגעבנ ווערנ צומ טויט אָנשטאָט דער שולדיקער פרוי אונ דער האָנ אָנשטאָט דעמ פארזינדיקטנ מאנסביל. א שוואנ־

גערדיקע פרוי דאַרף שלאָגן קאַפּאָרעס מיט א הון אוג האָן. עס ווערן אָנגעצונדן גרויסע כּיילעוונע און וואַקסענע ליכט, וואָס דאַרפן ברענען גאַנצע פירונצוואַנציק שאָ. די מאַנסבילן טוען זיך אָן אין ווײַסע קיטלען, וואָס דאַרפן דערמאָנען אָן טאַכריכים. מע פּאַסט דעם גאַנצן טאָג און מע שטייט אין שול און מע דאַוונט. די ווערטער פון טפילעס זײַנען צוגעפּאַסט צו דער שטימונג. דער פרומער ייִד בעט צו גאָט.

„ווער מיט זײַן טויט און ווער ניט מיט זײַן נאַטירלעכן טויט.

ווער פון הונגער, ווער פון דורשט.

ווער פון שווערד און ווער פון עפּידעמיע.

ווער וועט רײַך ווערן און ווער וועט פאַראָרעמט ווערן"

דאַרף מען האָבן א בעסערע אילוסטראַציע צו לעניגס ווערטער? — ניט זעענדיק די קרעפטן, וואָס באַהערשן די קאַפּיטאַליסטישע געזעלשאַפט, באַגעגענדיק אף יעדן שריט און טריט דאָס „פּלוצלונדיקע", „אומגעריכטע", „צופעליקע", גלויבט דער ניטבאַוווסטזיניקער אַרבעטער און קליין־אייגנטימער, אז דאָס אַלץ קומט פון גאָט.

דעמראָזיקן גלויבן, דידאָזיקע קראַפט פון געוווינהײַט נוצן אויס די הערשנדיקע קלאַסן, קעדיי צו פאַרשיקערן דעם גלויביקן מיט דעם בראַנפן פון דער רעליגיע און טרייסטן אים מיט יענער וועלט. צוליב וואָס דאַרף מען האָבן דעם קאַמף פאַרן סאָציאַליזם, ווען אָרעמקײַט און רײַכקײַט הענגט גאָר אָפּ פון גאָט. צוליב וואָס דאַרף מען פירן א קאַמף קעגן דער אימפּעריאַליסטישער מילכאָמע, ווען א נאַטירלעכער און ניט נאַטירלעכער טויט איז דאָך

אויך ניט מער ווי א גאָט־זאַך? דער קלאסן־קאמף איז דאָך
א זינד און א פארברעכן, ווײַל יאָנקיפּער דארף דאָך א ייִד
מוחל זײַן פון גאנצן הארצן דעם צווייטן ייִדן. אָרעמקײַט
איז דאָך א גזאר פון גאָט און ווען מע וועט דעמדאָזיקן
גורל געדולדיק איבערטראָגן, וועט גאָט באַלוינען... אפן
יענער וועלט. דער פינפיאָר־פּלאן איז א גרויסע זינד קעגן
דעם אלמעכטיקן, קעגן דעם האר פון דער וועלט, וואָרעם
ווי קען גאָר א שטערבלעכער האָבן די כוצפע צו באַשטי־
מען פאָרויס זײַן גורל, ווען דאָס ווערט גאָר געטאָן יאָנ־
קיפּער, ווען גאָט כאַסמעט דעם גזאַרדין, און הוישײַנע־
ראַבע, ווען ער וואַרפט דעם צעטל.

דער דריטער „הארבסט־יאָנטעוו"—סוקעס איז, פארקערט,
א פריילעכער יאָנטעוו, ווען דער פרומער ייִד בויט זיך
א סוקע, בענטשט עסרויג און שלאָגט הוישײַנעס. דער פרו־
מער ייִד האָט דערבײַ ניט אפילע די קלענסטע האַסאָגע,
אז ער פירט זיך אויף ווי די ניטקולטורעלע שוואַרצע, ווען
זיי ווילן ארויסרופן דורך קישעף רעגנס.

דער לולעוו, עסרויג, הוישײַנע און האָדעס זײַנען אלע
אזוינע פלאנצונגען, וואָס נייטיקן זיך אין וואסער, די רונגען
אף דעם עסרויג זײַנען צוליב פרוכטבארקײַט, אָפּבײַסן דעם
פיטעם איז א סגולע צו קינדער. טאקע צוליב דעם, ווײַל
דער עסרויג, האָדעס און הוישײַנע נייטיקן זיך אין וואסער,
ווערן זיי גענוצט אלס קישעף־מיטלען, בא מאגישע צערע־
מאָניעס ארויסצורופן רעגן. דאָס אלץ באווײַזט, אז סוקעס
איז געווען אן אוראלטער ערד־ארבעטער־יאָנטעוו. וואָס איז
שײַך דעם יאָנקיפּער געפינען מיר אין אים א ווילדן גע־

מיש פונ אוראלטע מאגישע צערעמאָניעס, צ. ב., אינ דער טוירע געפינענ מיר, אז יאָנקיפער פלעגט מענ אראָפווארפנ פונ א פעלז אלס א קאָרבנ צו די בייזע גײַסטער א ציגנ־באָק. בא די אלטע גריכנ האָט אויכ עקזיסטירט אינ די פאָרגעליִענ א ריי ריטואלנ, פארבונדענע מיט אויסקויפנ פונ זינד, פונ אָפריײניקונג. אינ די פאָרגעליִענ פלעגט מענ ארומפירנ דעם קאָרבנ איבערנ שטאָט, קעדיי אופצוקלײַבנ די זינד פונ דער באפעלקערונג. שפעטער פלעגט מענ אים דערמאָרדנ אפ אנ אימפרוכטבארנ באָדנ, פארברענענ זײַנ קערפער אונ צעשפרייטנ זײַנ אש איבער אלע 4 זײַטנ פונ דער וועלט.

זייער אינטערעסאנט איז פאָלגנדעס. די לעצטע יאָרנ האָט מענ פאנאנדערגעשיפרירט די הייליקע שריפטנ פונ די כעטיטער אונ מע האָט אינ זיי געפונענ פארשריבנ פאָלגנדעס:

„מע ברענגט א ציגנ־באָק אונ מע פלעכט אים די הערנער מיט בלויע וואָל, רויטע וואָל, געלבלעכע, שווארצע וואָל אונ דאנ פאריאָגט מענ דעם באָק אינ די גאסנ פונ פײַנט אונ מע שפרעכט דערבײַ אָפ: וועלכער גאָט פונ פײַנטס לאנד האָט דעמדאָזיקנ טויט אפ אונדז געשיקט, דעמדאָזיקנ גאָט שיקנ מיר דעמדאָזיקנ באָק".

דער ציגנ־באָק, וואָס איז געווענ א קאָרבנ צו אזאָזעל, די מאגישע צערעמאָניעס פונ טאשלעכ, קאפאָרעס, עסרויג־בענטשנ, הוישײַנעס־שלאָגנ, פאסטנ געפינענ מיר אינ פארשיידענע וואריִאציעס בא פילע ניטקולטורעלע פעלקער. די בורזשואזיע נוצט אָבער אויס דעם אבערגלויבנ פונ די אלטע צײַטנ, פארייניקט דעמדאָזיקנ אבערגלויבנ מיט אידייענ,

וואָס דינען אירע הײַנטצײַטיקע אינטערעסן און זוכט אַפ אזא וועג צו פארגיפטן די מאסן, צו פארשיקערן זיי מיטן רעליגיעזן אָפּיום.

די רעליגיעזע אידעאָלאָגיע אין אלע צײַטן און אין אלע פאָרמען האָט געדינט און דינט די אינטערעסן פון די הערשנדיקע קלאסן. די 17־טע פארטיי־קאָנפערענץ האָט גע־שטעלט פאר א ציל „דאָס אָפּשלאָגן דעם ווידערשטאנד פון די אונטערגייענדיקע קאפיטאליסטישע עלעמענטן דורך בײַ־קומען די בורזשואזע און קליינבירגערלעכע פאָרורטיילן צווישן די ארבעטנדיקע און דורך אײַנגעשפארטער ארבעט פון זייער סאָציאליסטישער איבער־דערציונג“.

אַפ די קאָנקרעטע פאקטן פון קאמף מיטן קלאסן-סוינע דארפן מיר אופדעקן דעם קלאסן־כאראקטער פון דער רע־ליגיע. אין קאמף פאר די ברויט־פארגרייטונגען, אין קאמף פאר דער אנטוויקלונג פון קאָלווירטישן האנדל, אין קאמף פארן פראָמפינפלאן און פאר שאפן שפײַז־באזעס בא די פאבריקן און זאוואָדן, דארף מען אראָפרײַסן די מאסקע פון די קליי־קודעש, וואָס פרוון אויסצונוצן אונדזערע שוועריקײַטן און די רעליגיעזע איבערבלײַבעכצן, קעדיי אראָפצורײַסן אונדזער סאָציאליסטישע בויונג.

# די לעניניסטישע נאַציאָנאַליטעטן־פּאָליטיק און דער אנטירעליגיעזער קאמף.

די קלעריקאלן און ציאָניסטן פארשפרייטן אין אויסלאנד פאלשע קלאנגען וועגן „יידישע צאָרעס“ אין סאָוועטנ־

פארבאנד. די קלעריקאלע נאציאָנאליסטישע איבערבלײַ־
בעכצנ פונ די רעשטלעכ פונ די עקספלואטאטערישע
קלאסנ אפעלירנ צו דער ייִדישער קאָנטער־רעוואָליוציע אונ
ווײַסער עמיגראציע אינ אויסלאנד. די ביאליקס, צייטלינס
אונ די ראבאָנימ לאָזנ ארויס אופרופנ, אינ וועלכע זיי קלאַגנ
אפ דעמ „אונטערגאנג" פונ דעמ רוסישנ ייִדנטומ. די אויבנ־
דערמאָנטע אופרופנ דריקנ אויס די טיפע פײַנטשאפט פונ
דער קאָנטער־רעוואָליוציאָנערער ייִדישער בורזשואזיע קעגנ
סאָוועטנפארבאנד, — דער פעסטונג פונ דער אלוועלטלעכער
רעוואָליוציע אונ קעגנ דעמ סאָוועטישנ ארבעטער־קלאס,
וואָס איז די שלאָג־בריגאדע פונ אלוועלטלעכנ פראָלעטא־
ריאט. די גרויסע דערפאלגנ פונ דער לענינישער נאציאָנא־
לער פאָליטיק. דאָס, וואָס אינ סאָוועטנפארבאנד ווערנ גע־
שאפנ אונ געבויט קולטורנ נאציאָנאלע לויט זייער פאָרמ
אונ סאָציאליסטישע לויט זייער אינהאלט, דאָס איז ווי
א דאָרנ אינ די אויגנ פונ דער אלוועלטלעכער בורזשו־
אזיע. דארפ מענ האָבנ א בעסערנ קעגנגיפט קעגנ דעמ
נאציאָנאליסטישנ טאמ פונ אימפעריאליזמ, ווי די דערנעענ־
טערונג, וואָס קומט פאָר צווישנ די ארבעטנדיקע פונ אלע
פעלקער אינ סאָוועטנפארבאנד?

די ציִעניסטנ טײַנענ, אז די „ייִדישע פראגע קענ דער־
לייזט ווערנ נאָר אינ דער „הייליקער לאנד". די פּויאלײ־
ציִעניסטנ אנטוויקלענ די קאָנטער־רעוואָליוציאָנערע טעאָריע,
אז נאָר אינ פאלעסטינע קענ דער ייִדישער קלײנבירגער
זיכ פראָלעטאריזירנ, ד. ה. ווערנ אנ ארבעטער.

דער פינפיאָר וואָס איז אויסגעפילט געוואָרנ, אינ 4 יאָר

האָט געמאכט א סאָפּ צו דידאָזיקע אַלע לעגענדעס. די
צאָל ייִדישע ארבעטער איז פארגרעסערט געוואָרנ אינ
1930 י. אינ 4 מאָל אינ פארגלייַכ מיט דער פארמילכאָמע־
צייַט. פאר דער רעוואָליוציע זייַנענ צווישנ ייִדנ געווענ
בלויז 4 פראָצ. ארבעטער אינ 1930 י.—16 פראָצ. אונ צומ
אָנהייב פונ 1933 י. האָט די צאָל ייִדישע ארבעטער אינ
סאָוועטנפארבאנד דערגרייכט 20 פראָצ. פונ דער ייִדישער
באפעלקערונג.

נאָכ גרעסער איז דער וווּקס פונ דער צאָל ייִדישע ערד־
ארבעטער, וואָס האָבנ אויסגעמאכט אינ די צארישע צייַטנ
נאָר 2 פראָצ. פונ דער ייִדישער באפעלקערונג אונ איצט
איז די אבסאָליוטע צאָל פונ די ייִדישע פויערימ העכער
300 000 אונ זיי מאכנ אויס 12 פראָצ. פונ יאָר צו יאָר
פארגרעסערט זיכ די צאָל ייִדישע קאָלאָניסטנ אינ קרימ
אונ בירע־בידזשאנ, אונ די צאָל ייִדישע פויערימ אינ
גאנצנ סאָוועטנפארבאנד. אינ 1933 י. זייַנענ ביז דעמ
ערשטנ יונ אָנגעקומענ קיינ בירעבידזשאנ אלס איבערוואנ־
דערער 261 פאמיליעס אונ 541 איינצל־פערזאָנענ אונ
117 פאמיליעס זייַנענ געווענ אפּנ וועג. אינ די אוקראַי־
נישע ייִדישע קאָלאָניעס זייַנענ דעמ יאָר באזעצט געוואָרנ
973 איבערוואנדערער־פאמיליעס אונ אינ קרימ 1000 איבער־
וואנדערונג־פאמיליעס. אינ אָנהייב 1931 י. האָט דערגרייכט
דער פארזיי־שעטעכ פונ די ייִדישע פויערימ, ניט רעכע־
נענדיק בירעבידזשאנ, 824 טויזנט הא. אינ סאָוועטנפאר־
באנד עקזיסטירנ 1469 ייִדישע לערנ־אנשטאלטנ מיט 160 ט.
שילער. מיטעלע אונ הויכע ייִדישע לערנ־אנשטאלטנ זייַנענ

פאראנ איבער 20. פעדטעכניקומס—9, בא די מעלוכישע אוני־ווערסיטעטנ זײַנענ טעטיק 10 יִדישע אָפּטײלונגענ, אינ וועלכע עס לערנענ זיכ 1600 יִדישע סטודענטנ. יִדישע לאנדווירטשאפטלעכע אונ אינדוסטריִעלע טעכניקומס זײַנענ פאראנ 50. אינ די אלגעמײנע הויכשולנ, אינסטיטוטנ אונ טעכניקומס לערנענ זיכ 57000 יִדישע סטודענטנ. עס גײענ ארויס 29 יִדישע צײַטונגענ אונ זשורנאלנ.

די לענינישע נאציִאָנאלע פּאָליטיק שטעלט זיכ פאר א ציל או דערנענטערנ די פּראָלעטאריער אונ האלב־פּראָלעטא־ריער פונ אלע פעלקער. די קאָלאָניזאציע פונ בירעבידזשאנ אונ קרים, די באשאפונג פונ יִדישע נאציִאָנאלע ראַיאָנענ אינ קאלינינדאָרפ אונ פרײַדאָרפ איז אנ אָרגאנישער טײל פונ דער סאָציִאליסטישער בויונג. די רעשטלעכ פונ די יִדישע געוועזענע עקספּלואטאטערנ טײלנ דעמ שיקזאל פונ אלע עקספּלואטאטערנ. אונ טאקע אפ דעמ קלאָגט דער נאָווי ביאליק, דער ראָוו קוק אונ דער ענגלישער גרויס־ראבינער. נ אָ ר א י נ ד ע מ ק ע נ ע נ מ י ר ז י י נ י ט ט ר י י ס ט נ.

# טעגנ די רעליגיעזע יאָנטויווימ, מאָבי־ליזירנ די מאסנ ארומ די דירעקטיוונ פונ פארטיי.

די „פּאָרכטיקע טעג” דינענ נאָר די אינטערעסנ פונ די רעשטלעכ פונ די עקספּלואטאטערישע קלאסנ. די ארבעטער אונ די ארבעטנדיקע וועלנ געבנ אנ אָנזאכמאָנעסדיקנ ווי־

דערשטאנד די קלאסנ־סאָנים, די באַלעגופים, איבערקויפער, גאנאָווים, פּראָגולשטשיקעס און שעדיקער. דער אנטירעלי־גיעזער אקטיוו דארף צו די אנטירעליגיעזע יאָנטויווים אָר־גאניזירנ:

1) רויטע אָבאָונ פונ די יידישע און אינטערנאציאָנאלע קאָלווירטנ.

2) אָרגאניזירנ א וואכזאמע אָפּהיטונג פונ דער גערעטע־ניש, אז זי זאָל ניט געשעדיקט ווערנ פונ די באַלעגופים און גאנאָווים.

3) עס דארפנ אופגעדעקט ווערנ די פארמאסקירטע קלאסנ־סאָנים און געגעבנ ווערנ א צעשמעטערנדיקער ווי־דערשטאנד יעדער נאציאָנאליסטישער אגיטאציע.

4) עס דארפ אראָפּגענומענ ווערנ צו דער צייט די גאנצע גערעטעניש, און אלע פּראָדוקטנ, וואָס ווערנ אָפּגעגעבנ דער מעלוכע, דארפנ זיינ פונ הויכער קוואליטעט. עס דארפנ אָרגאניזירט ווערנ נייע שלאָג־בריגאדעס אפ די פאבריקנ און אינ די קאָלווירטנ, פארשטארקט ווערנ דער סאָצגעוועט און ארבעט־דיסציפּלינ.

5) עס דארפנ אפּנ שטרענגסטנ אופנ אָפּגעהיט ווערנ די היליקייט פונ סאָציאליסטישנ אייגנטום.

6) עס דארפ פארשטארקט ווערנ דער קאמפּ פאר בא־הערשנ די טעכניק, פאר פארקלענערנ דעמ קערנקאָסט.

די סאָציאליסטישע איבערדערציונג פונ די ארבעטנדיקע פאָדערט א באזונדערס אקשאָנעסדיקנ קאמפּ קעגנ רעליגיע. באזונדערס דארפ מענ לייגנ אכט, קעדיי צו דערשלאָגנ

זיך, אז די ארבעטנדיקע זאָלן באַנעמען, אז די רעליגיעזע אידעאָלאָגיע איז פולקאָם און אינגאנצן די אידעאָלאָגיע פון די עקספּלואטאטערן. די אנטירעליגיעזע ארבעט דארף ווערן געפירט סיסטעמאטיש. מע דאַרף ענג פארבינדן דעם קאמף קעגן רעליגיע מיטן קאמף פאַרן באָלשעוויסטישן אינטערנאציאָנאליזם.

אלע צום קאמף קעגן די רעשטלעך פון רעליגיעזער פינצטערניש, פארן סאָציאליסטישן אינטערנאציאָנאלן איבער־דערציִען פון די ארבעטנדיקע מאסן. אלע אין קאמף פאר אויספילן און איבערשטייַגן אונדזערע סאָציאליסטישע פלענער.

יעדער ארבעטנדיקער דארף באקאַנט ווערן מיט די לעצטע ארויסטרעטונגען פון כ׳ סטאלין. די־דאָזיקע ארויסטרעטונגען דארפן אויסגענוצט ווערן אלס א שארף געווער אין קאמף קעגן דער רעליגיע, קעגן קלאסן־סוינע, קעגן קאָנטער־רע־וואָליוציאָנערן טראָצקיזם און קעגן רעכטן אָפּנייג.

פאר א שלאָגלערישער צוגרייטונג צום 16־טן יאָרטאָג פון דער אָקטיאבער־רעוואָליוציע.

געדענקט די ווערטער פון כ׳ סטאלין, אז פון אונדז הענגט אָפּ, אז דער 1933 יאָר זאָל זיַין דער לעצטער יאָר פון שוועריקייטן.

אלע דארפן זיך מאָביליזירן צום קאמף פאר דער אויס־פילונג פון פראָמפינפלאן, פאר דעם פולן אראָפּנעם פון דער גערעטעניש אפּ צעלאָכעס די קלאסן־סאָנים. אונטער דער אָנפירונג פון אונדזער געליבטן פירער דעם כ׳ סטאלין האָבן מיר אָפּגעהאלטן גרויסע ניצחוינעס, מיר זיַינען

איבערצײַגט, אז ער וועט אונדז דערפירנ ביזנ פולנ ניצאָכנ. אונטער זײַנ אָנפירונג וועלנ מיר זיכ דערשלאָגנ אינ דער נאָענטסטער צײַט צו ראדיקאל פארבעסערנ די לאגע פונ די ארבעטנדיקע, מאכנ אלע קאָלווירטניקעס פאר פאר־מעגלעכע אונ קיינ איינ קאָלווירטניק זאָל ניט פארבלײַבנ אָנ א בעהיימע.

אונדזער הייסנ גרוס שיקנ מיר דער רעוואָליוציאָנערער קאָמוניסטישער פארטיי אונ די ארבעטנדיקע פונ דײַטשלאנד, אונדזערע ניצכוינעס זײַנענ זייערע ניצכוינעס, אונדזערע דערפאָלגנ זײַנענ אנ אָנזאָג אויכ פונ זייער נאָענטנ ניצאָכנ.

זאָל לעבנ דער קאָמוניסטישער אינטערנאציאָנאל אונ זײַנ גרויסער פירער דער כ׳ סטאלינ!

---

25 кап.

ПРОЛЕТАРЫ ЎСІХ КРАІН, ЗЛУЧАЙЦЕСЯ!

# БЛОК-НОТ АГІТАТАРА

АГІТМАСАВЫ АДДЗЕЛ ЦК КП(б)Б

## СУПРОЦЬ ЯЎРЭЙСКІХ РЭЛІГІЙНЫХ СВЯТ (РОШГАШОНА, ІОМ-КІПУР)

ВЕРАСЕНЬ

№ 19 (34)

ПАРТЫЙНАЕ ВЫДАВЕЦТВА
МЕНСК—1933